*Jizzax tarixini "iqtidor-shou" intellektual o'yinlar orqali o'rganish. Uslubiy qo'llanma. Mas'ul muharrirlar: F. Axmedshina, U. Xudayberganov. – Jizzax. 2024. 63 bet*

"Intellektual o'yin" – bu fikrlash va xotira to'liq ishtirok etadigan, o'yin ishtirokchilarining aqliy salohiyati taqdim etilgan savolning javobini aniqlash va tushunishga qaratilgan; ma'lum bir vaziyatning to'g'riligi haqida taxminiy xulosani olish uchun konvergent (bitta to'g'ri javobni olgandan keyin bir yo'nalishda qidirish) va divergent (turli yo'nalishlarda qidirish) mahsuldorlikka ega bo'lgan o'yin.

Umumiy o'rta ta'lim maktablarida tarix fanini o'qitishda intellektual o'yinlardan foydalanish bugungi kunda har qachongidan ham dolzarbdir. Bunday o'yinlar o'quvchilarda fanga qiziqishning oshishiga xizmat qiladi. Ayniqsa, o'quvchining o'zi yashab turgan hudud tarixi bo'yicha musobaqa o'tkazilishi bu jarayonni yanada qiziqarli tus olishiga yordam beradi.

**Taqrizchilar:**

M. X. Pardayev, tarix fanlari nomzodi, dotsent

F.Sh. Akchayev, tarix fanlari bo'yicha falsafa doktori (PhD), dotsent

**MUNDARIJA:**

# KIRISH

Vatanimiz mustaqillikka erishgach, maktab va maktabdan tashqari ta’lim tizimini izchil isloh qilishning ustuvor yo‘nalishlarini belgilash, yosh avlod vakillarini ma’naviy-axloqiy va intellektual rivojlantirishni sifat jihatidan yangi darajaga ko‘tarish, ta’lim-tarbiya jarayoniga ta’limning innovatsion shakllari va usullarini joriy etish, iqtidorli yoshlarning mantiqiy fikrlashga oid bilimlarini oshirish, ularni aniqlash va saralash hamda intellektual o‘yinlarga keng jalb qilish, ushbu o‘yinlar tashkil qilinishini davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlash va zarur shart-sharoitlar yaratish, shuningdek, aholining intellektual salohiyatini yuksaltirishgaalohidae’tibor qaratdi. Mamlakatimizda innovatsion va kreativ fikrlaydigan, zamon ruhiga mos kadrlar tayyorlash, yoshlarni vatanga muhabbat ruhida, yuksak ma’naviyat, yetuk salohiyat egalari etib tarbiyalash, shu maqsadda ta’lim tizimini takomillashtirish masalalarigaalohidae’tibor qaratib borilmoqda. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev raisligida 2019-yil 23-avgust kuni xalq ta’limi tizimini rivojlantirish, pedagoglarning malakasi va jamiyatdagi nufuzini oshirish, yosh avlod ma’naviyatini yuksaltirish masalalariga bag‘ishlangan videoselektor yig‘ilishi bo‘lib o‘tdi. Prezidentimiz yig‘ilishda maktab ta’limini isloh qilish bo‘yicha yurtimizdaamalgaoshirilayotgan islohotlar, bu boradaoldimizda turgan dolzarb vazifalar haqida fikr yuritar ekan, jadid ma’rifatparvarlari yetakchisi Mahmudxo‘ja Behbudiyning “Dunyo imoratlari ichidaeng ulug‘i maktabdir,” degan fikrini alohida ta’kidlab, bu masalaning mohiyati va ahamiyatiga alohida to‘xtalib o‘tdi. Darhaqiqat dunyoning rivojlangan davlatlari tarixiga qaraydigan bo‘lsak, ularda jamiyat hayotini o‘zgartirishga qaratilgan islohotlar eng avvalo ta’lim tizimidan, bog‘cha, maktab, tarbiya masalasidan boshlanganini ko‘rishimiz mumkin. Chunki sifatli ta’limni joriy etmasdan turib, insonni, jamiyatni o‘zgartirib bo‘lmaydi. Maktab bu, ta’lim va tarbiyaning asosidir. Maktabni maktab qiladigan kuch bu o‘qituvchi, muallimlardir. So‘nggi yillarda Prezidentimiz tomonidan xalq ta’limi tizimigaoid 6 ta farmon va qaror, Vazirlar Mahkamasi tomonidan esa 21 ta qaror qabul qilinib, bu sohadagi islohotlarning huquqiy-me’yoriy asoslari mustahkamlandi.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2022-yil 20-yanvarda qabul qilingan “Zakovat” intellektual o‘yinini aholi o‘rtasidaommaviy-ma’rifiy harakatgaaylantirish va boshqa intellektual o‘yinlarni rivojlantirishgaoid chora-tadbirlar to‘g‘risida“gi PQ-96 sonli qaroriga muvofiq “Zakovat” intellektual o‘yini va boshqa intellektual o‘yinlarni tizimli ravishda rivojlantirish maqsadida Yoshlar ishlari agentligining zimmasiga yoshlarning intellektual rivojlanishga bo‘lgan intilishlarini qo‘llab-quvvatlash va bu sohadagi ishlarni muvofiqlashtirish, yoshlar o‘rtasida intellektual o‘yinlar, notiqlik musobaqalari, chet tillarda munozara va

uchrashuvlar o‘tkazish, yoshlar o‘rtasida intellektual o‘yinlarni rivojlantirish hamdaommalashtirishga qaratilgan loyihalarga grantlar ajratish, intellektual o‘yinlar va ulardagi iqtidorli ishtirokchilar haqidagi ma’lumotlarning elektron platformaga kiritilishini ta’minlash va intellektual o‘yinlar natijalarini ommaviy axborot vositalarida yoritib borish kabi vazifalar yuklandi[1]. Intellektual o‘yinlar umumta’lim maktablari, Prezident ta’lim muassasalari, o‘rta maxsus va professional ta’lim muassasalari hamdaoliy ta’lim muassasalari, shuningdek, ko‘ngilli jamoalar o‘rtasida tizimli ravishdao‘tkazib boriladi.

Umumiy o‘rta ta’lim maktablarida tarix fanini o‘qitishda intellektual o‘yinlardan foydalanish bugungi kunda har qachongidan ham dolzarbdir. Bunday o‘yinlar o‘quvchilarda fanga qiziqishning oshishiga xizmat qiladi. Ayniqsa, o‘quvchining o‘zi yashab turgan hudud tarixi bo‘yicha musobaqa o‘tkazilishi bu jarayonni yanada qiziqarli tus olishiga yordam beradi.

1 O’zbekiston Respublikasi Prezidentining “Zakovat” intellektual o’yinini aholi o’rtasida ommaviy-ma’rifiy harakatga aylantirish va boshqa intellektual o’yinlarni rivojlantirishga oid chora-tadbirlar to’g‘risida“gi PQ-96 sonli qarori, T, 2022-yil 20-yanvar.

# I.Ta’lim jarayonida o‘yinli texnologiyalarning o‘rni

## 1.1. Intellektual o‘yinlarining paydo bo‘lishi va ta’lim jarayonida qo‘llanilishi

“Intellektual o‘yin” – bu fikrlash va xotira to‘liq ishtirok etadigan, o‘yin ishtirokchilarining aqliy salohiyati taqdim etilgan savolning javobini aniqlash va tushunishga qaratilgan; ma’lum bir vaziyatning to‘g‘riligi haqida taxminiy xulosani olish uchun konvergent (bitta to‘g‘ri javobni olgandan keyin bir yo‘nalishda qidirish) va divergent (turli yo‘nalishlarda qidirish) mahsuldorlikkaega bo‘lgan o‘yin.

**Intelektual o‘yinlarini ta’lim jarayonida tizimli tashkil qilishning ta’limiy foydasi keng qamrovli bo‘lib quydagilarda namoyon bo‘ladi:**

**-O‘quvchilar jamoada ishlashga,savollarga to‘g‘ri javobni topishni,bir-birini eshitishni,tushunishni o‘rganadilar;**

**-O‘quvchilar mantiqiy fikr yuritishga o‘rganadi. Hamma vaqt ham to‘g‘ri javobni toppish oson kechmaydi. Shu bois ba’zi hollarda jamoa a’zolari mantiqiy fikrlar zanjiri orasidan yagona javobni tanlashlari kerak bo‘ladi;**

**-O‘yin ishtirokchilari o‘zlarini qiziqtirgan sohalar bo‘yicha yangi bilimlarni egallashga intiladilar. Bu esa ularda keng dunyoqarashning shakllanishiga olib keladi;**

**-Savollarga javobni qisqa vaqt ichida berish lozimligini o‘yin ishtirokchilaridan to‘g‘ri javobni tez topishni talab qiladi.Bu esa ularni vaqtini tejashga,yakuniy javobni tez topishga o‘rgatadi;**

**-Intelektual o‘yinlar jamoa a’zolari o‘rtasida va boshqa jamoa bilan doimiy aloqada bo‘lishni talab qiladi. Bu esa ularda kommunikativ qobiliyatlarning rivojlanishiga olib keladi;**

**Shu bilan birga intelektual o‘yinlarning eng muhim jihati, ularning qiziqarli, yoqimli va musobaqa shaklida o‘tkazilishidir.**

Intellektual o‘yinlar tarixiga bir nazar tashlasak. Ilmiy hamjamiyatga XX asrning o‘rtalaridan boshlab har xil turdagi o‘yinlarga nisbatan “intellektual o‘yinlar”atamasining og‘zaki ta’rifi kiritilgan. Intellektual o‘yinlarning xalqaro doiralarda o‘tkazilayotganiga hali ko‘p vaqt bo‘lganicha yo‘q. Dunyoning ko‘plab davlatlarida intellektual o‘yinlar tashkil etish an’ana tusiga kirdi. Masalan Rossiya

Federatsiyasida har yili an’anaviy tarzda intellektual o‘yinlar festivali o‘tkazilmoqda[2].

Nima? Qayerda? Qachon? (rus: Что? Где? Когда?) — 1970-yillarning o‘rtalaridan boshlab rus tilidagi ommaviy axborot vositalari va boshqa MDH davlatlarida yaxshi ma’lum bo‘lgan intellektual o‘yin shousi. Bugungi kunda u Rossiyaning “Первый канал“ telekanalining “ТВ ИГРА“ teleko‘rsatuvi tomonidan ishlab chiqarilgan va Jahon klublari assotsiatsiyasi tomonidan tashkil etilgan klublardao‘ynaladigan raqobatbardosh o‘yin sifatida mavjud[3].

O‘yin 1975-1977-yillarda rassom, teleboshlovchi va rejissyor Vladimir Voroshilov va muharrir Natalya Stetsenko tomonidan ishlab chiqilgan bo‘lib bu o‘yin birinchi marta 1975-yil 4-sentyabrdaefirga uzatilgan.1977-yil 24-dekabrda esa bugungi formatga yaqin holada ikkinchi marta efirga uzatildi. Unda aylana stol atrofidagi 6 kishilik jamoa vakillari bir daqiqa davomida tomoshabinlar tomonidan yuborilgan savolni muhokama qilganlar. 1978-yildan boshlab o‘yin muntazam ravishda 1986-yildan esa o‘yinlar jonli efirga uzatila boshlandi. 1991-yildao‘yin SSSRda teletomoshabinlar vao‘yin ishtirokchilari pul mukofotlarini olishlari mumkin bo‘lgan birinchi teleko‘rsatuv bo‘ldi. 2001-yildan esa faqat teletomoshabinlar pul mukofotlarini olishlari mumkin **bo‘ldi.**

E’tiborli jihati 2010-yilning yozidaAQShda bu shouning Amerikacha ko‘rinishi bo‘lib o‘tdi. O‘yin nomi avval “Six Minds” keyinchalik esa“Million Dollar Mind Game“gao‘zgartirildi. O‘yin premyerasi 2011-yil 23-oktyabr yakshanba kuni ABC telekanalidaefirga uzatildi. AQSh ko‘rinishida olti kishidan iborat jamoa bir qator savollarga javob berish uchun birgalikda raqobatlashdi. Har bir to‘g‘ri javob uchun pul mukofotining miqdori oshar edi. Dastlab 6000 dollardan boshlanib, o‘ninchi javobi uchun esa 1 million dollargacha ko‘tarildi. Biroq, agarda jamoa jami to‘rtta savolga javob beraolmasao‘yin tugaydi va ular hamma narsani yo‘qotadilar. Har bir savolni muhokama qilish uchun ularga 60 soniya vaqt beriladi, shundan so‘ng bu savolga jamoa sardori javob beradi. Ishtirokchilarda savollarga javob berish uchun yordam olish imkoni bor edi. Unga ko‘ra yordamning uchta shakli mavjud bo‘lib, ular qo‘shimcha muhokama uchun 30 soniya vaqt olish, savolni bir xil pul darajasida boshqasi bilan almashtirish yoki jamoa sardorining javobini rad etish va boshqasini berishdan iborat edi. Ularning har biri bir marta

2 F.Ahmedshina, J.Botirov. “Kelajakka qadam: Intellektual O’yinlarning ta’lim jarayonini faollashtirishdagi roli”. T,. “Tafakkur“, 2020. 6-bet.

3 Что? Где? Когда? https://ru.m.wikipedia.org/wiki/%D0%A7%D1%82%D0%

ishlatilishi mumkin edi. 2012-yil may oyida telekanal vakili “Million Dollar Mind Game“o‘yini to‘xtatilganini tasdiqladi[4].

Intelektual o‘yinlardan yana biri”Oq tunlar” — 1991-yildan beri har yili Sankt-Peterburgda **Rossiya Federatsiyasida** o‘tkaziladigan xalqaro intellektual o‘yinlar festivali. Dunyodagi eng dastlabki „Nima? Qayerda? Qachon?“ ekspert tanlovlaridan biri. Sankt-Peterburg intellektual o‘yinlar klubi hisoblanuvchi „Kolomna“ bu festivalning tashkilotchisidir[5]. Tanlov qoidalari „Nima? Qayerda? Qachon?“ televizion o‘yinidan farq qiladi. Musobaqalar ikki bosqichdao‘tkaziladi. Birinchi bosqich 5 turdan iborat bo‘lib, har bir turda 15 tadan savol beriladi. Savollar bir vaqtning o‘zida barcha jamoalarga beriladi. Jamoalargao‘ylash uchun bir daqiqa vaqt beriladi. Savoldan bir daqiqao‘tgach yozma javoblar yig‘iladiJami 75 ta savoldan eng ko‘p to‘g‘ri javob bergan jamoa g‘olib hisoblanadi[6].

Ikkinchi bosqichda „Nima? Qayerda? Qachon?“ klubining taniqli ekspertlari ishtirok etadi. Tashkilotchilar festival uchun savollar to‘plamini ekspertlar orasida yaxshi obro‘gaega bo‘lgan mualliflardan buyurtma qilishadi. Festivalda Rossiyadan tashqari Abxaziya, Ozarbayjon, Belarus, Germaniya, Latviya, Ukraina, Finlyandiya, Estoniya kabi davlatlardan jamoa va ishtirokchilar ishtirok etishgan[7].

Xotira bo‘yicha jahon chempionati (Чемпионат мира по памяти) (“Intellektual olimpiada”) – sport musobaqasi bo‘lib, unda ishtirokchilar ma’lum vaqt oralig‘ida imkon qadar ko‘proq ma’lumotni yodlaydilar. Chempionat 1991-yildan beri har yili o‘tkazib kelinmoqda, 1992-yil bundan mustasno. Bu o‘yin Toni Buzan va Rey Kin tomonidan yaratilgan. Chempionat hanuzgacha Toni Buzan va Rey Kin tomonidan yaratilgan WMSC (Xotira bo‘yicha Jahon sport kengashi) tomonidan tashkil etiladi. 2016-yilda ba’zi o‘yinchilar va WMSC o‘rtasidagi kelishmovchilik tufayli IAM (Xalqaro XotiraAssotsiatsiyasi) tashkil etildi. 2017-yilda ikkala tashkilot ham o‘zlarining jahon chempionatlarini o‘tkazdilar[8].

---

4 Lee: Look for All-Star “Dancing With the Stars”; “Hulk” Still in the Works. http://www.thefutoncritic.com/news/2012/05/15/lee-look-for-all-star-dancing-with-the-stars-hulk-still-in-the-works-273013/9791/

5Венера Галеева. „Игры кончились: знатоки определят лучшую команду “Что? Где? Когда?”“. Фонтанка.ру (4-iyul 2014-yil). Oq tunlar intellektual o’yinlar festivali https://uz.m.wikipedia.org/wiki/Oq_tunlar_intellektual_o%E2%80%98yinlar_festivali

6 Лолита Крылова. „Сергей Виватенко: турнир “Белые ночи“ стал Гамбургским счетом для “Что? Где? Когда?”“. Петербургский дневник (2-iyul 2015-yil). https://spbdnevnik.ru/news/2015-07-02/sergey-vivatenko--turnir--belyey-nochi--stal-gamburgskim-schetom-dlya--chto-gde-kogda/

7 Роман Павлов. „Вассерман, Друзь и Поташёв меряются интеллектом на фестивале в Петербурге“. Life (3-iyul 2016-yil). Oqtunlarintellektual o’yinlarfestivalihttps://uz.m.wikipedia.org/wiki/Oq_tunlar_intellektual_o%E2%80%98yinlar_festivali

8 Чемпионат мира по памяти. https://ru.m.wikipedia.org/wiki/%D0%

YuNESKO rahnomaligida 2018-yilning 8-15-iyul kunlari Yakutsk (Yakutiya, Rossiya Federatsiyasi)da dunyoning 40 ta mamlakati va Rossiyaning 18 ta mintaqasidagi maktab o‘quvchilarini qamrab olgan Birinchi Xalqaro intellektual o‘yinlari bo‘lib o‘tdi[9]. Unda 1566 nafar iqtidorli o‘quvchilar, yosh tadqiqotchilar, pedagoglar, olimlar, davlat va jamoat arboblari qatnashdilar. Shulardan 747 nafarini dunyoning 39 mamlakati vakillari bo‘lgan 181 ta maktab, litsey, kollej va gimnaziyao‘quvchilari tashkil etdi[10]. Yakutiya xalqaro ilmiy o‘yinlari (“Yakutsk International Science Fair-2018” YISG) YuNESKO va Shimoliy forum homiyligida va Rosmolodej ko‘magidao‘tkazildi[11]. Xalqaro intellektual o‘yinlar Yoqutiston rahbari Yegor Borisov tashabbusi bilan o‘tkazilmoqda. Ularning amalgaoshirilishi bolalar va yoshlarning ilmiy-texnikaviy ijodini rivojlantirish, Osiyo davlatlari bilan xalqaro hamkorlikni mustahkamlashga qaratilgan[12]. O‘yinlarga jahonda ilmiy izlanishlari bilan mashhur maktablar jamoalari taklif etildi. Ularning o‘quvchilari Intel-ISEF kabi 100 yildan ortiq tarixgaega mashhur xalqaro konkurslarda g‘oliblikni qo‘lga kiritganlar. Ular orasidan keyinchalik Nobel mukofoti laureatlari yetishib chiqqan[13]. “Xalqaro intellektual o‘yinlar – 2018” katta kubogi beshta, ya’ni, fizika, matematika, kimyo va informatika bo‘yicha Tuymaada maktab o‘quvchilari olimpiadasi; “Science Fair” maktab o‘quvchilari ilmiy-tadqiqot ishlari tanlovi; 3D-modellashtirish; “Robotlar o‘yinlari” tanlovlari va IT-Hackathon dasturiy ilovalarini jamoaviy ishlab chiqish kabi tanlov yo‘nalishlari natijalariga ko‘rao‘ynaldi[14]. Umumiy hisobda besh o‘rindan uchtasini yutib olgan Singapurning NUS Matematika va fanlar oliy maktabining 13 nafar o‘quvchidan iborat jamoasi Xalqaro intellektual o‘yinlar Bosh kubogini qo‘lga kiritdi[15]. Ikkinchi o‘rinni Ruminiyadan kelgan Buxarest xalqaro kompyuter litseyi vakillari egalladi. Tudor Vianu nomidagi kompyuter fanlari milliy maktabi vakili bo‘lgan yana bir Ruminiya jamoasi g‘oliblar uchligini yakunladi. To‘rtinchi o‘rinni Yakutsk shahridagi V.P.Larionov nomidagi fizika-texnika litseyi o‘quvchilari egallab, Rossiya jamoalari orasidaeng yaxshi natijani ko‘rsatdi[16]. Xalqaro maktab ilmiy-konferensiyasi konkursida Gran-priga

9ЮНЕСКО взяла под крыло Международные интеллектуальные игры в Якутии http://aartyk.ru/obrazovanie/yunesko-vzyala-pod-krylomezhdunarodnye-intellektualnye-igry-v-yakutii

10ЮНЕСКО взяла под крыло Международные интеллектуальные игры в Якутии http://aartyk.ru/obrazovanie/yunesko-vzyala-pod-krylomezhdunarodnye-intellektualnye-igry-v-yakutii

11В Якутске открылись Международные интеллектуальные игры с участием школьников из 17 стран https://tass-ru.cdn.ampproject.org/v/s/tass.ru/obschestvo/15095707/amp?amp_gsa=1&amp_js_v=a9&usqp

12 Международные интеллектуальные игры 2018 (МИИ — 2018). http://eventsinrussia.com/event/19115

13“МЕЖДУНАРОДНЫЕ ИНТЕЛЛЕКТУАЛЬНЫЕ ИГРЫ” http://www.ras.ru/news/shownews.aspx?id=749cf878-293e-4ed4-b175-a666ac331350

[17] Международные интеллектуальные игры (МИИ-2018) https://leader-id.ru/event/9463/

15В Якутске завершились I Международные интеллектуальные игры http://iltumen.ru/content/v-yakutske-zavershilis-i-mezhdunarodnye-intellektualnyeigry

[19] В Якутске открылись Международные интеллектуальные игры с участием школьников из 17 стран https://tass-ru.cdn.ampproject.org/v/s/tass.ru/obschestvo/15095707/amp?amp_gsa=1&amp_js_v=a9&usqp

qozog‘istonlik Nazarboyev nomidagi fizika-matematika intellektual maktabi o‘quvchisi Nurdaulet Taumergenov sazovor bo‘ldi[17]. U GloveSpeaker qo‘lqoplari yordamida imo-ishoratilidan og‘zaki nutqni sintez qilish loyihasini ishlab chiqdi. “Science Fair” tanlovida ikkinchi o‘rinni tayvanlik ishtirokchi Tung-Yu Vu, uchinchi o‘rinni Saxa Respublikasi (Yakutiya) Oktemskiy ilmiy-ta’lim markazi vakili Pavel Vasilev egalladi.

Rossiya Federasiyasi va Yakutiya Respublikasi ta’lim tizimiga iqtidorli pedagogikaning sara tajribalarini tadbiq qilishda xalqaro hamkorlikni rivojlantirish, iqtidorli o‘quvchilarga mo‘ljallangan doimiy faoliyat yuritadigan kommunikatsion-ta’limiy maydonni tashkil qilish va rivojlantirish maqsadida tashkil qilingan Birinchi Xalqaro intellektual o‘yinlarini olimlar kelajakka qadam deb baholadilar[18]. O‘yin komitetining Faxriy raisi Nobel mukofoti laureati, akademik Jores Alfyorov “Intellektual o‘yinlar to‘g‘ri yo‘nalishda to‘g‘ri qadamdir. Aynan shunday tadbirlar bolalarga jahon darajasiga yetishiga yordam berishi mumkin” deb ta’kidladi[19]. Birinchi Xalqaro intellektual o‘yinlarining muvaffaqiyatli o‘tganligi, o‘quvchilar vao‘qituvchilarning yangi va ish faoliyatida kerakli tajribaorttirganliklari ta’kidlandi, uni an’anagaaylantirish haqidagi asoslangan takliflar o‘rtaga tashlandi. Barcha ishtirokchilar intellektual o‘yinlarning o‘quv jarayonidagi ijobiy ahamiyatini qayd qildilar. Birinchi Xalqaro intellektual o‘yinlarining maqsadlaridan biri, jahonning shunday nodir iste’dod sohiblarini jalb qilish, kelajakda ilmiy elitaorasida do‘stlik va hamkorlik rishtalarini maktab davridan rivojlantirish deb belgilandi.

2022-yil 1-9-iyul kunlari ALROSA ko‘magida“Yakutia International Science Games — 2022” (YISG-2022) xalqaro intellektual o‘yinlari bo‘lib o‘tdi. O‘yinlarning kunduzgi masofaviy formatida 16 ta xorijiy davlat va Rossiyaning 16 ta hududidan 670 nafar yosh ziyolilar ishtirok etdi. Bu yil intellektual o‘yinlar uchtaasosiy tadbirdan iborat bo‘ldi: STEM loyihalari bo‘yicha xalqaro tadqiqot maktabi (International Researsh School), xalqaro maktab ilmiy konferentsiyasi (Yakutia International Science Fair) va matematika, fizika, kimyo va informatika bo‘yichaan’anaviy xalqaro Tuymaadaolimpiadasi. Shunday qilib, o‘yinlar yakunlariga ko‘ra, Ruminiyaning Buxarest shahridan kelgan Xalqaro nazariy informatika litseyi jamoasi “YISG-2022” Xalqaro intellektual o‘yinlarining Katta ilmiy kubogi bilan taqdirlandi! “Yakutiya xalqaro fan ko‘rgazmasi” (Yakutia International Science Fair) xalqaromaktab ilmiy konferensiyasi Gran-prisi g‘oliblari Singapur Milliy universiteti qoshidagi Matematika va fanlar oliy maktabi talabalari – Karis Yuen Xin Er, Manivannan Xarini, Shon Lim Shi-An bo‘ldi. Loyiha

---

17 20 школ Якутии попали в число призёров Международных интеллектуальных игр https://sakhapress.ru/archves/238010?f=cat

18 В Якутске прошли Международные интеллектуальные игры http://drussia.ru/v-yakutske-proshli-mezhdunarodnye-intellektualnye-igry.html

19 Битвы разума https://rg.ru/2018/06/21/v-iakutske-v-iiule-projdut-pervyemezhdunarodnye-intellektualnye-igry.html

mualliflari ALROSA tomonidan moliyalashtiriladigan Kelajak avlodlar uchun maqsadli jamg‘armaning maxsus mukofotiga sazovor bo‘ldi. Rossiya Federatsiyasi viloyatlari, Qozog‘iston Respublikasi, Ruminiya, Singapurdan kelgan 7 nafar maktab o‘quvchilari Mixail Andreevich Alekseev nomidagi “Tuymaada” xalqaroolimpiadasida tegishli fanlar bo‘yichao‘z ligalarida mutlaq g‘olib bo‘ldi[20].

Bu kabi intellektual o‘yinlar O‘zbekistonda ham o‘tkaziladi. O‘zbekistonda rus teleko‘rsatuvi Nima? Qayerda? Qachon? o‘yinigaasoslangan “Zakovat” intellektual teleo‘yin bo‘lib, 2001-yildan beri faoliyat yuritib kelmoqda. Uning asoschisi va boshlovchisi — Abdurasul Abdullayev. Dastlab „Yoshlar“, keyin „O‘zbekiston“ telekanallarida va 2019-yildan beri “Milliy” telekanalida faoliyatini olib bormoqda. Zakovatda turli xil savol javoblar bo‘lib o‘tadi.

## 1.2. Tarix fanini o‘qitishda intellektual shou o‘yinlarining ahamiyati

Bugungi kun ta’lim standartlari o‘quvchilarning ma’lum bir bosqichda bilimlarni egallashigaginaemas, balki ularning iqtidorini, yangi bilimlarni izlash, o‘rganish, amaliyotda qo‘llash qobiliyatini, ijodkor shaxs sifatida kompleks rivojlanishini ta’minlashga harakat qiladi. Bu maqsadgaerishishning eng to‘g‘ri shakl va metodlaridan biri sifatida maktablarda“aql o‘yinlari”ni tashkil qilishga, ulardan dars jarayonida foydalanishga jiddiy e’tibor berilmoqda. Dunyo ta’lim tizimi shaxsni intensiv rivojlantirishga qaratilgan metodlardan biri – intellektual o‘yinlardan keng foydalanishga harakat qilayapdi.

Intellektual o‘yinlardan ta’lim jarayonida tizimli foydalanishning bir qancha ijobiy tomonlari mavjud. Masalan:

– O‘yin ishtirokchilari jamoa bilan ishlashni o‘rganadi. Savollarga to‘g‘ri javob berishda ular bir-birini eshitishni, tushunishni o‘rganadilar.

– O‘quvchilar mantiqiy fikr yuritishga o‘rganadi.

– O‘quvchilar o‘zlari qiziqgan sohalargaoid yangi ma’lumotlarni, bilimlarni egallashga intiladilar. Bu esa ularning dunyoqarashini kengaytirishga yordam beradi.

– O‘yinda vaqtning chegaralanganligi ishtirokchilardan to‘g‘ri javobni tez topishni talab qiladi. Bu esa ularni vaqtni tejashga, yakuniy javobni tez topishga o‘rgatadi.

---

[20] II Международные интеллектуальные игры Подробнее: https://олекма.рф/article/62753

– Intellektual o‘yinlar jamoa a’zolari o‘rtasida va boshqa jamoa bilan doimiy aloqada bo‘lishni talab qiladi. Bu esa ularda kommunikativ qobiliyatlarining rivojlanishiga olib keladi.

– Intellektual o‘yinlar ishtirokchilarning nostandart va ijodiy tafakkurining rivojlanishiga ijobiy ta’sir ko‘rsatadi.

– Intellektual o‘yinlarning eng muhim jihati, ularning qiziqarli, yoqimli va musobaqa shaklida o‘tkazilishidir[21].

Oxirgi paytlarda dunyoda intellektual o‘yinlar judaommalashib ketdi. Nafaqat maktab o‘quvchilari, balki katta yoshdagi insonlar ham bu o‘yinga qiziqish bilan qarayapdi. Ko‘plab rivojlangan davkatlarning maktab o‘quvchilari orasida ham intellektual o‘yinlarga qiziqish yuqori. O‘quvchilar o‘rtasidao‘tkazilgan musobaqalarda ishtirok etuvchilar soni yildan-yilga ko‘paymoqda. O‘yinda ishtirok etish bolalarda kommunikativlikni, jamoada ishlashni, tanqidiy fikrlashni va kreativlikni tarbiyalashga imkoniyat yaratgani uchun o‘qituvchilar, atrofdagilar vaota-onalar tomonidan ham qo‘llab-quvvatlanadi, rag‘batlantiriladi. Intellektual o‘yinlar kompyuter o‘yinlariga nisbatan ustun qo‘yiladi, yuqori baholanadi[22].

Dars jarayonini qiziqarli, o‘ziga tortuvchi, egallagan bilimlarni nazorat qilaolish imkonini beruvchi intellektual o‘yinlar o‘quvchilarning maktab davrini ijodiy oqimga yo‘naltirishda va ularning yashirin jihatlarini ochib berishda nihoyatda foydalidir. Olimlar intellektual o‘yinlar tez fikrlash, diqqatni bir yerga to‘plash qobiliyatini rivojlantiradi, xotirani mustahkamlaydi, aqlni charhlaydi, deb ta’kidlaydilar. Ushbu jihat yoshlar dunyoqarashining shakllanishida muhim ahamiyat kasb etadi.

Maktab o‘quvchilarida o‘z bilimini ko‘rsatish va e’tirofga sazovor bo‘lishga harakat kuchli bo‘ladi. Bu, ayniqsa, talantli yoshlar orasida yanada kuchliroq bilinadi. Ular boshqa tengqurlaridan o‘zini namoyon etishga bo‘lgan alohida intilishi bilan ajralib turadilar. Shuning uchun ham ular intellektual o‘yinlarni yaxshi ko‘radilar, ularda faol qatnashadilar. Tarix ta’limidaaqliy o‘yinlar o‘quvchilarda tizimli va strategik fikrlashgao‘rgatadi, tahlil qilish qobiliyatini rivojlantiradi, eng muhimi, bolalar ichki harakat rejasini (IPA yoki oddiyroq aytganda, ongda harakat qilish) yaratishni o‘rganadilar[23].

---

21F.Ahmedshina, J.Botirov. “Kelajakka qadam: Intellektual O’yinlarningta’limjarayoninifaollashtirishdagiroli“. T,. “Tafakkur“, 2020. 90-91-bet

22 F.Ahmedshina, J.Botirov. “Kelajakka qadam: Intellektual O’yinlarning ta’lim jarayonini faollashtirishdagi roli“. T,. “Tafakkur“, 2020. 5-bet.

23 N.Xolmatov. “Tarix darslarida intellektual o’yinlardan foydalanishning ahamiyati va istiqbollari“, “Uzluksiz ta’lim sifatini oshirish: Ta’lim muhiti, ta’lim mazmuni, metodologoyasi va baholash“ Xalqaro ilmiy-amaliy onlayn konferensiyasi (2022-yil, 22-oktabr) Materiallari. Jizzax, 2022. 81-bet.

Mustaqillik yillarida mamlakatimizda uzluksiz ta’lim tizimidaamalgaoshirilayotgan islohatlar, 2019-yil sentabrda qabul qilingan Maktab ta’limini rivojlantirish konsepsiyasi, umumta’lim maktablarida ta’lim sifatini jahon standartlari darajasiga ko‘tarish borasidagi harakatlar maktab ta’limida tub burulish yasadi. Xalq ta’limidagi islohatlarning asosini jahon ta’limi mazmunini o‘rganish vaeng ilg‘or tajribalarni o‘z ta’lim tizimimizga keng joriy etish hamda ta’lim va tarbiya jarayonida yuksak samaradorlikkaerishish yo‘lida faoliyat olib bormoqda. Mazkur faoliyat doirasida noan’anaviy ta’lim uslubi hisoblangan yangi pedagogik texnologiya nazariyasi mohiyatini o‘rganish, bu nazariyalarni ta’lim tizimining barcha bo‘g‘inidagi xodimlargao‘rgatish, vaamaliyotga joriy etish bugun har qachongidan ham dolzarbdir. Bu sohada yurtimizda birqancha izlanishlar amalgaoshirilmoqda. Izlanishlarning asosiy maqsadi maktablarda ta’lim jarayonlariga yangi pedagogik texnologiyalarni joriy etishning nazariy vaamaliy negizini ishlab chiqish, tajribalarni umumlashtirish, tahlil qilish asosidao‘qituvchilarning ish samaradorligini oshirishga xizmat qiladigan uslubiy qo‘llanmalar yaratishdan iboratdir.

Maktablarda o‘qitilayotgan ijtimoiy, shu jumladan tarix fani o‘zida fazilatlarni mujassamlashtirilgan insonni tarbiyalashda benihoyaahamiyat kasb etadi. Maktabdao‘quvchi kishilik jamiyati bosib o‘tgan yo‘lni, ularning chet el bosqinchilariga qarshi, o‘z ozodligi va baxt-saodati, porloq kelajagi uchun olib borgan kurashlari haqidagi asosiy ma’lumotlarni tarix darslaridan bilib oladi. Shu bilan birga tarix darslari o‘quvchining hozirgi ijtimoiy-siyosiy jarayonlarni to‘g‘ri anglashga yordamlashadi.

Maktablarda tarix fanini o‘rgatish vao‘quvchilarda fanga nisbatan qiziqishni uyg‘otish vaaqliy salohiyatini shakllantirish hamda ularda ijodiy va mantiqiy fikrlash ko‘nikmalarini hosil qilishda intellektual o‘yinlardan foydalanish muhim ahamiyat kasb etadi. Intellektual o‘yinlar pedagogik o‘yinlarning faoliyat mohiyatiga ko‘ra turiga kiradi. Intellektual o‘yinning tarbiyaviy maqsadi mustaqillik, irodani tarbiyalash, muayyan yondashuvlar, nuqtai nazarlar, ma’naviy, estetik va dunyoqarashni shakllantirishdagi hamkorlikni,jamoaga kirishib ketaolishni, kommunikativlikni tarbiyalashga qaratilgan bo‘ladi. Tarix darslarida intellektual o‘yinlardan “zakovat” “to‘g‘ri top” “blits” o‘yin, bellashuv, rebus shuningdek krossvordlar foydalanish ham o‘yinli texnologiyalar sirasiga kiradi. Rebus so‘zi lotin tilidan olingan bo‘lib, so‘zlar orqali emas, balki rasmlar orqali ifodalash ma’nosini anglatadi. Bu — biror so‘z yoki atamaning rasmlar, notalar, harflar bilan birgalikda ifodalanishi orqali hosil qilingan jumboqdir. Rebus – keng tarqalgan vaeng mashhur o‘yinlar sirasiga kiradi. U orqali manba, tarixiy voqea parchasi, biror iborani yoki so‘zni berkitish mumkin. Undan ilk bor Fransiyada XV

asrda qo‘llanilgan. Eng birinchi rebuslar to‘plami Etenom Taburo tomonidan Fransiyada 1582-yili chop etilgan. Keyinchalik Angliya, Germaniya, Italiyaga tarqalgan. Rossiyada birinchi rebuslar illyustrasiya jurnalida 1845-yili chop etilgan[24].

Maktab ta’limidao‘quvchilar o‘rtasida turli intellektual o‘yinlar tashkil etish, “Zakovat” klublari tuzish va musobaqalar o‘tkazish doimiy tus olmoqda. Bu kabi intellektual musobaqalar nafaqat maktab o‘quvchilari o‘rtasida, balki butun aholi o‘rtasida keng targ‘ib qilinmoqda. Xususan O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2022-yil 20-yanvarda “ZAKOVAT” intellektual o‘yinini aholi o‘rtasidaommaviy-ma’rifiy harakatgaaylantirish va boshqa intellektual o‘yinlarni rivojlantirishgaoid chora-tadbirlar to‘g‘risida“gi PQ-96 sonli qarorining imzolanishi ham intellektual o‘yinlarning yanada rivojlanishiga sabab bo‘ldi.

Dars jarayonlarida, xususan Tarix darslarida“Zakovat” intellektual o‘yinlaridan keng foydalanamiz. Bundao‘quvchilarda jamoa bilan ishlash ko‘nikmasi xosil bo‘ladi, o‘zaro fikr almashishgao‘rganishadi va fanga bo‘lgan qiziqishi yanadaoshadi.

Darslarni ko‘rgazmali tashkil etish o‘quvchilar bilimini yanada mustahkamlashgaomil boladi. O‘quvchi organayotgan materialni korgazmali tashkil etilishi 70-90% ni o‘zlashtirishgaerishiladi. Hozirgi kunda talim jarayonida zamonaviy metodlardan foydalanib, talimning samaradorligini kotarishga bolgan qiziqish, etibor kundan-kunga kuchayib bormoqda. Zamonaviy texnologiyalar qollanilgan mashgulotlar oquvchilar egallayotgan bilimlarni ozlari qidirib topishlariga, mustaqil organib, tahlil qilishlariga, hatto xulosalarni ham ozlari keltirib chiqarishlariga qaratilgan. Oqituvchi bu jarayonda shaxs va jamoaning rivojlanishi, shakllanishi, bilim olishi va tarbiyalanishiga sharoit yaratadi, shu bilan bir qatorda, boshqaruvchilik, yonaltiruvchilik vazifasini bajaradi. Shuning uchun ham, talim muassasalarining oquv-tarbiyaviy jarayonida zamonaviy oqitish uslublari interfaol uslublar, innovatsion texnologiyalarning orni vaahamiyati beqiyosdir. Zamonaviy metodlar va ularning talimda qollanilishigaoid bilimlar, tajribaoquvchilarni bilimli va yetuk malakagaega bolishlarini taminlaydi. Zamonaviy metodlarda pedagogik jarayon hamdaoqituvchi vaoquvchi faoliyatiga yangilik, ozgarishlar kiritish bolib, uni amalgaoshirishdaasosan interfaol uslublardan foydalaniladi. Bugun talim tizimida interfaol, pedagogik texnologiya, texnologiya, innovatsiya kabi tushunchalarni qollab kelmoqdamiz. Demak, bular

24 Axmedshina F., Aqchayev F., Tarix fanini o’qitishda o’yinli texnologiyalardan foydalanish. Toshkent, 2018.

qanday tushunchalar ekan?Yosh pedagoglargaesa biz bu sozlarning manosini sharhlab otamiz:

**Innovatsiya** ingliz tilidan “innovation” yangilik kiritish, yangilash, yangilanish.

**Texnologiya** bu oquv jarayonini toliqligichaegallovchi loyiha, yaxlitlilik, natija.

**Pedagogik texnologiya** bu oquv jarayonini inson va texnik imkoniyatlarni hisobgaolgan holdaaniq maqsad, natijaga yonaltirilgan jarayon.

**“Interfaol” (“interaktiv”)** inglizcha soz bolib, “interact” “inter” bu “ozaro” “act” bu “harakat qilmoq”, umumlashtirgandaesa “Interfaol” “ozaro harakat qilmoq” manosini anglatadi. Interaction hamkorlikni (boshqalar bilan) bildiradi.

Xulosa qilib shuni aytish lozimki, tarix darslarida intellektual o‘yinlardan foydalanish natijasida yangicha yondashuv, yangicha fikrlash asosidao‘qitish jarayonida bilim oluvchilarning o‘quv-biluv faoliyatining samarali shakl va uslublarini joriy etish, ularning mustaqil, ijodiy ishlarini samarali tashkil qilish jarayoni amalgaoshadi.

## II . Jizzax vohasining qadimgi davr tarixini "Zakovat" intellektual o'yinlar orqali o'rganish

Bizga ma'lumki, maktablarda insoniyat tarixining qadimgi davri asosan 6-sinfdao'rganiladi. Bu davr inson paydo bo'lganidan to milodiy 456-yil Qadimgi G'arbiy Rim imperiyasi qulaguniga qadar davom etgan voqea-hodisalarni o'z ichigaoladigan ulkan bir davrdir. Ma'lumki O'rtaOsiyo hududi ham insoniyat sivilizatsiyasi paydo bo'lgan va rivojlangan mintaqalardan biri hisoblanadi. Xususan, Jizzax vohasi ham insoniyatning qadimiy beshiklaridan biridir. 6-sinf maktab darsligida (A.S.Sagdullayev, V.A.Kostetskiy, Qadimgi dunyo tarixi, Toshkent, 2022) Jizzax vohasi tarixi bo'yicha deyarli ma'lumot uchratmadik. Shuning uchun biz asosan H.Haydarov va Q.Usmonovning "Jizzax tarixi"asari, M.Pardayev va B.To'ychiboyevlarning "Ustrushona qadimda va ilk o'rtaasrlarda" monografiyasi va boshqaadabiyotlardan keng foydalandik.

Toponomist olimlar Jizzax nomini sug'diycha „Dizak" („qal'acha") so'zi bilan bog'laydilar[25]. Professor To'ra Nafasov "Dizak" so'zining paydo bo'lishi haqida to'xtalib: "Dizak" yasama so'z. Yasalishigaasos bo'lgan so'z — diz, so'g'd tilida diz — qal'a. "Diz" so'ziga kichik ma'nosini ifodalovchi -ak qo'shimchasi qo'shilib, "Dizak" so'zi yasalgan. "Dizak — kichik qal'a, qo'rg'on yoki qo'rg'oncha ma'nosini anglatadi"[26] deb yozadi. Tarixda bu shahar Dizak, Gazo, Tayzaq, Tuzihaq, Faknon va boshqa nomlar bilan shuhrat qozongan[27].

Jizzax vohasining qadimgi davr tarixi haqida ma'lumot beruvchi tarixiy manbalar juda kam. Antik davr tarixchilarining asarlaridaasosan Makedoniyalik Aleksandrning harbiy yurishlari yoritilgan. Xitoy solnomalari esaasosan Ustrushonaning ilk o'rtaasrlar davrini yoritadi[28]. Ustrushonaning qadimgi davri degandaantik va ilk o'rtaasrlar, ya'ni mil.avv. IV asrdan milodiy VIII asrlargacha bo'lgan davrni tushunish lozim[29].

Mustaqillik yillarida Samarqand arxeologiya instituti olimlari tomonidan Jizzax viloyati hududlarida arxeologik tadqiqotlar olib borildi. Jizzax va G'allaorol vohalarida, Xarakana (G'allaorol tumani) majmuasidaantik vao'rtaasr yodgorliklari — Oydinsoytepa, Qingirtepa, Jalmantena, Lapaktepa, Nushkent singari yodgorliklarni ochib o'rganishlari natijasida bu hududda istiqomat qilgan ibtidoiy

25 Jizzax (shahar) tarixi. https://uz.m.wikipedia.org/wiki/Jizzax_(shahar)

26Nafasov T. Jizzax tarixi nomining kelib chiqishini bilasizmi? "Jizzax haqiqati" gazetasi, 1988, 12 may soni.

27H.Haydarov, Q.Usmonov, "Jizzax tarixi" (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, "O'qituvchi" — 2009. 5-b.

28 Abduraimov D. "O'rta asrlarda Ustrushona moddiy va ma'naviy madaniyatiga Xitoy madaniyatining ta'siri", SCIENCE AND INNOVATION INTERNATIONAL SCIENTIFIC JOURNAL VOLUME 1 ISSUE 6 UIF-2022: 8.2 | ISSN: 2181-3337. 44-b. https://cyberleninka.ru/article/n/rta-asrlarda-ustrushona-moddiy-va-manaviy-madaniyatiga-hitoy-madaniyatining-tasiri

29Toshboyev F.E. va b. "Ustrushonaning qadimgi davridagi etnogenetik jarayonlar". T 2019. 33-b.

odamlarning hayot tarzi, xo‘jalik faoliyatiga doir ma’lumotlar to‘plandi[30]. Arxeologik izlanishlar vaqtidaaniqlangan qadimiy moddiy manbalar neolit davridayoq Jizzax vohasida, xususan, Sangzor vodiysi, Ilono‘tti darasi, Tuzkon hududlarida insonlar yashaganligi, aholi manzilgohlari bo‘lganligini ko‘rsatadi. Demak, Sangzor vodiysidagi yerlarning ajdodlarimiz tomonidan o‘zlashtirilishi qariyb besh ming yillik tarixgaega[31]. Ustrushona hududida so‘nggi bronza va ilk temir davriga kelib shahar belgilari mujassamlashgan yirik manzilgohlar bunyod etila boshlandi. Inson omili bilan bog‘liq, ijtimoiy jarayonlar natijasida Ustrushona hududida ham ilk temir davrida, xususan, mil.avv.VII-VI asrlarda shaharlar bunyod etila boshlandi. Bu shaharlar fanda “Nurtepa madaniyati” nomi bilan qayd etilgan. Bu davrda Ustrushona hududida ilk shaharmonand manziloh Nurtepa yodgorligigaasos solingan[32].

Mil.avv. VI asrda Ahamoniylar saltanati lashkarlari Sangzor va Sirdaryo oralig‘ida joylashgan Ustrushona viloyati hududlarini ham bosib oladi. Ahamoniylar hukmdori o‘z davlatining shimoli-sharqiy chegaralarini mustahkamlash uchun Sirdaryoning so‘l oqimidagi Ustrushona hududlarida 7 ta chegara shahar qal’asigaasos soladi. Sangzor daryosi quyi oqimida — hozirgi Jizzax shahri o‘rnida qurilgan qal’a-shaharchaga Dizak deb nom beriladi. “Qadimiy Ustrushona” hududi, Markaziy Sug‘dning tarkibiy qismi sifatida Ahamoniylar imperiyasining XII satrapligi tasarrufida bo‘lgan. XII satraplik “baqtriyaliklardan toEgllar yerigacha” bo‘lgan hududni o‘z tobeligigaolgan. Egllar (Ptolimey bo‘yichaaugalar) Sirdaryo janubida yashagan qabilalar bo‘lib, V.V.Struve ularni tog‘lik ustrushonaliklarning ajdodi, deb tariflaydi[33]**.** Ustrushonaning Chotqol tog‘ tizmalaridan oltin, Nurota tog‘ tizmalaridan metall, qimmatbaho toshlar qazib olingani vaErongaolib ketilgani haqida tarixiy manbalarda ma’lumotlar uchraydi. O‘sha davrlarda ham Turkiston va Nurota tog‘ tizmalari orasidan o‘tgan savdo yo‘llarida joylashgan Jizzax karvonlar to‘xtab o‘tadigan hudud bo‘lgan, savdo-sotiq rivojlangan. Bu davrda Dizak aholisi oromiy yozuvigaasoslangan So‘g‘d yozuvidan foydalangan. Aholi zardushtiylik dinigae’tiqod qilishgan. Aholi hunarmandchilik, Sangzor daryosi vohalarida dehqonchilik, cho‘l, qir-adirlarda chorvachilik bilan shug‘ullanib tirikchilik qilishgan[34].

30PardayevM, PardayevA. Джизакский оазис в эпоху позднего средневековья (По материалам письменных археологических источников). Самарканд, 2000, стр. 121-132.

31Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzaxtarixi“ (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 35-36-b.

32Pardayev M.H., To’ychiboyev B.B. “Ustrushona qadimda va ilk o’rta asrlarda“. Toshkent, 2017. B.60.

33 Pardayev M.H., To’ychiboyev B.B. “Ustrushona qadimda va ilk o’rta asrlarda“. Toshkent, 2017. 147-148-b.

34H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzax tarixi“ (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 35-36-b.

Ustrushona haqida bayon qiluvchi, ilk yozma daraklar qadimgi yunon-rim tarixchilarining Makedoniyalik Aleksandr harbiy yurishlari haqidagi asarlarda yoritilgan. Mazkur manbalarning ba'zilarida, Eron podishohi Kir davrida bunyod etilgan yetti chegara shahar va bu shaharlarning bir-biri bilan bog'liq holdaAleksandrga qarshi qo'zg'olon ko'targanligi haqida ma'lumotlar uchraydi[35]. Manbalardaaytilishicha, Maroqand va uning atrofidagi qishloqlarni o'ziga tobe qilgan Aleksandr katta qo'shin bilan mil.avv. 328-yilda Ustrushona hududlariga yurish qiladi. Aleksandr Turkiston tog' tizmalarining shimolidagi daralarda mahalliy aholining qattiq qarshiligiga uchradi[36]. Yunon lashkari katta talofat ko'rib, ko'pchiligi yaralanadi. Aleksandrning o'zi ham O'rtaOsiyoda ilk marotabaaynan shu yerda jarohatlanadi. Yozma ma'lumotlarga ko'ra "30 ming" deb ko'rsatilgan "tog'liklar"dan tirik qolganlarining asosiy qismi o'zlarini baland qoyalardan tashlab halok bo'ladilar va faqat "8 ming nafari asir olinadi"[37].

Arrianning "Aleksandr anabasisi"asarida qayd etilishicha, Aleksandr Ustrushonadagi 7 shaharni egallaydi. Janggu jadallar bilan Iskandar qo'shinlari Sirdaryoning chap sohiligacha bo'lgan yerlarni bosib oladi. Aleksandr daryo bo'yigao'rnashib, qo'shiniga dam beradi. Ayni paytda u qo'shin joylashgan yer atrofini uzunligi 60 stadiy (1 stadiy 176,6 metrga teng) devor bilan o'rab bir shahar qurishni amr qiladi. Bu shahar saklarga qarshi urushlarda mudofaa uchun zarur edi. Shahar 17 kun deganda qurib bitkaziladi. Mazkur shahar hozirgi Xo'jand shahriga yaqin joyda qurilgan bo'lib, ungaAleksandriyaEsxata deya nom berilgan[38]. Aleksandr Tanais – Sirdaryo qirg'oqlariga chiqadi. Bu yerda "daryoorti saklari" bilan elchilar almashish va muzokaralar olib borishi natijasidagi kelishuvga ko'ra daryo tabiiy chegara sifatida qabul qilinadi. Ammo bu vaqtda yunonlarning orqa tarafida, Sirdaryo havzasidagi shaharlar aholisi, bosqinchilarga qarshi qo'zg'olon ko'tarib, bu yerdagi makedoniyaliklar garnizonlarini qirib tashlaydilar. Aleksandr qo'zg'olonchi shaharlarga qarshi yurish boshlaydi.

Arriannning yozishicha, bu vaqtda Ustrushonada mavjud bo'lgan yettita shaharda isyon ko'tarilib ular o'zlarining mustaqilligini, Aleksandrga bo'ysunmasligini e'lon qiladilar. Aleksandr ularni yana qaytadan bo'ysundirishiga to'g'ri keladi. Aleksandr o'z sarkardasi Kraterni Kiropolga jo'natib, o'zi Gazoga qo'shin tortadi. Aleksandr Gazo (Dizak)da ko'tarilgan qo'zg'olonni bostirish harakatiga tushgan paytda, saklar hukmdorining ukasi Kartazes boshchiligidagi katta qo'shin qo'zg'olonchilarga yordamga keladi. Bundan xabar topgan Aleksandr Gazodagi jangga 2000 kishilik

---

35Jizzax tarixi. https://uz.m.wikipedia.org/wiki/Jizzax

36H.Haydarov, Q.Usmonov, "Jizzax tarixi" (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, "O'qituvchi" — 2009. 37-b.

37 Pardayev M.H., To'ychiboyev B.B. "Ustrushona qadimda va ilk o'rta asrlarda". Toshkent, 2017. 151-b.

38 H.Haydarov, Q.Usmonov, "Jizzax tarixi" (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, "O'qituvchi" — 2009. 37-38-b.

qo‘shin tashlaydi. Kartazesning yordamchi qo‘shinlari yetib kelgach, qo‘zg‘olonchilar dushmanni Sirdaryo tomon chelinishga majbur qiladi. Biroq Aleksandrning o‘zi boshliq katta qo‘shin Gazoga hujum qilib, qo‘zg‘olon bostiriladi[39].

Manbalarda ta’kidlanishicha ikki kun ichida besh shaharni vayron qilib tiz cho‘ktirgan Aleksandr, daryo bo‘yi “varvarlari”ning eng katta shahri Kiropolga tomon yuzlanadi. Kvint Kursiy Rufning ma’lumot berishicha, Kiropolliklar shaharni topshirmaslikkaahd qilishadi. Ularga taslim bo‘lishsa jonlari omon qolishiga va’da berib, Aleksandr 50 otliq jangchisini shahargaelchilikka yuboradi. Shahardagilar elchilarni barcha rasm-rusumlargaamal qilgan holda izzat bilan kutib olishadi, keyin esa, mehmondorchilik va sharobxorlik ta’sirida tezda uyquga ketgan 50 chavandozning hammasi qilichdan o‘tkaziladi. Bundan qattiq g‘azablangan Aleksandr darhol hujumgao‘tadi, hujum natijasiz tugagach, lashkarboshilar Meliogr va Perdikkega shaharni qamal qilishni buyuradi[40]**.** Hech qachon, hech qaysi shahar qamalga bunchalik qahramonlarcha bardosh bermagan edi. Aleksandrning o‘zi ham gardanidan tosh tegib qattiq yaralanadi va hushidan ketadi. Ko‘plar uni o‘ldi deb hisoblashadi. Lekin, u hushiga kelgach qamalni yanada qattiq va shafqatsizlik bilan davom ettiradi. Kiropol shahri mudofaa devorlari ostidan lahm kovlanib, devorning bir bo‘lagi qulab tushgandan keyingina makedoniyaliklar shahar ichiga yopirilib kirishadi. Shahar zabt etiladi va vayron qilinadi. Kiropolni o‘zida 8 ming tub aholi qirib tashlanadi[41]. Kiropol zabt etilgach, oxirgi yettinchi shahar yo‘l-yo‘lakay bosib olinadi. Bu shaharning o‘rni tadqiqotchilar tomonidan Savat yaqinidagi yodgorlik (Xontepa) o‘rniga joylashtiriladi. N.N.Negmatovning yozishichaAleksandrga qarshi qo‘zg‘olon ko‘targanlar, Ustrushonaning tekislik qismida joylashgan Kiropol, Gaza, Baga, Kurkat, Sabat, Shavkat va Xovost shahar aholisi bo‘lgan[42]**.**A.A.Gritsinaning yozishichaAleksandrga qarshi qo‘zg‘olon ko‘targan shaharlardan biri Xantepa (Sobot) bo‘lgan”[43].

Aleksandr Makedonskiy tuzgan davlat parchalangach, Suriyadan Sirdayogacha bo‘lgan hududlarni, shu jumladan, Ustrushona hududlari va Hind daryosigacha yerlarni Aleksandrning sarkardasi Salavk o‘z tasarrufiga kiritdi va Salavkiylar davlatigaasos soldi. Salavk va uning o‘g‘li Antiox I davridaO‘rtaOsiyo bitta satrapiyaga birlashtirildi. Salavkiylar davlati parchalangach, Sirdaryoning o‘rta

39Арриан. Поход Александра. М. — Л., 1962. Походы Александра Македонского: поражение в Средней Азии. https://diletant.media/articles/45289200/

40 Походы Александра Македонского: поражение в Средней Азии. https://diletant.media/articles/45289200/

41H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzaxtarixi“ (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 37-b.

42 Негматов Н.Н. Историко-географический очерк Усрушаны с древнейших времен по X в.н.э...-С.232-236.

43 Грицина А. А., Сверчков Л. М. Археологические исследования в Сырдарыинской области. // ИМКУ Вып. 23. Ташкент, 1990. – С. 117.

qismida Qang‘ davlati tashkil topdi. AleksandraEsxata, Kiropol, Dizak yoki Gazo (hozirgi Jizzax) shaharlari Qang‘ davlati tarkibida bo‘lgan[44].

Xulosa qilib aytganda, Jizzax vohasi Markaziy Osiyoning qadimgi dunyo tarixidao‘zining munosib o‘rnigaega yirik madaniy va iqtisodiy hududlardan biri hisoblanadi. Jizzax vohasi ham insoniyatning qadimiy sivilizatsiyao‘choqlaridan biridir. G‘arb va Sharqni bog‘lovchi Buyuk Ipak yo‘li chorrahasida joylashgan bu hudud o‘zining boy tarixi va madaniyatigaega.

Jizzax vohasi tarixi bo‘yicha maktab darsliklarida ma’lumotlarning yetarli emasligi, bu haqida manbalarning kamligi Jizzax tarixi bo‘yicha “Zakovat” o‘yinlarini o‘tkazishni biroz qiyinlashtiradi. Shu sababli ham Qadimgi Ustrushona va Jizzax vohasining keyingi davrlardagi tarixi bo‘yicha “Zakovat” o‘yinlarini qo‘shimcha adabiyotlardagi ma’lumotlar asosida o‘tkazish kerak bo‘ladi. “ZAKOVAT” intellektual o‘yinini o‘tkazish uchun dastlab auditoriyani o‘yinga tayyor holga keltirish kerak bo‘ladi. O‘yin ishtirokchilari 6 kishidan iborat jamoaga bo‘linadi. Bunday jamoalardan uch to‘rtta bo‘lishi mumkin. Musobaqa savollar konvertga solingan holda qo‘yiladi. O‘qituvchi savolning mazmuniga qarab o‘qib eshittiradi yoki ekranda ko‘rsatishni so‘raydi yoki “Zakovat sandiqchasi” olib chiqilishini aytadi. Javobni topish uchun bir daqiqa vaqt beriladi. Belgilangan vaqt oralig‘ida ishtirokchilar javobni maslahatlashib topishga harakat qilishadi. Quyida biz umumiy o‘rta ta’lim maktablarining 6-sinf o‘quvchilari uchun mo‘ljallangan Qadimgi dunyo tarixi fani doirasida tuzilgan “Zakovat o‘yini” savollarini taqdim etamiz. 6-sinf Qadimgi dunyo tarixi (A.S.Sagdullayev, V.A.Kostetskiy, Qadimgi dunyo tarixi, Toshkent, 2022) darsligida Jizzax vohasi tarixiga oid ma’lumotlarning deyarli uchramasligi sababli namunaviy savollarni tuzishda M.Pardayev va B.To‘ychiboyevlarning “Ustrushona qadimda va ilk o‘rta asrlarda“ (M.Pardayev va B.To‘ychiboyev. “Ustrushona qadimda va ilk o‘rta asrlarda“ T, “Fan va texnologiya”, 2017, 147-172-betlar) monografiyasidan foydalanildi.

**Qadimgi dunyo tarixidan namunaviy savollar:**

1. Ma’lumki qadimgi davr manzilgohlari birlashtirilib yirik shaharlar vujudga kelgan. Shunday shaharlardan biri Qadimiy Ustrushona hisoblanadi. Diqqat savol “Qadimiy Ustrushona” hududida qachondan boshlab o‘zida shahar belgilarini mujassam qiluvchi yirik manzilgohlar barpo etila boshlanadi?

J: so‘nggi bronza va ilk temir davrida

44H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzaxtarixi“ (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 43-b.

2. Qadimgi shaharlar himoya vositasi sifatida mustahkam mudofa devorlari bilan himoyalangan. Diqqat savol Qadimgi Ustrushonada mudofaa istehkomi mavjud dastlabki yashash makonlari qachon vujudga kelgan?

J: mil.avv. VII-VI asrlarda

3. Arxeologlar o‘rganishlari natijasida Qadimgi Usturshona hududida ko‘plab yodgorliklar topligan. Shunday yodgorliklardan biri Nurtepa yodgorligi hisoblanadi. Diqqat savol Nurtepa yodgorligi qachon tashqi devorlar bilan o‘rab olingan?

J: mil.avv. VI — V asrlarda

4. Usturshona hududida ko‘plab shaharlar muhim strategik ahamiyatga ega hisoblangan. Diqqat savol Mil.avv. I ming yillik o‘rtalarida qadimiy Ustrushona hududidagi qaysi shahar ilk markaziy shahar sifatida faoliyat ko‘rsatgan?

J: Kiropol

5. Ilk o‘rta asrlarda O‘rta Osiyoda bir qancha mayda voha hokimliklari tashkil topadi. Ulardan biri Ustrushona hisoblangan. Diqqat savol Ustrushona davlati qachon vujudga kelgan?

J: IV-V asrlarda

6. Ahamoniylar hukumdori Kir II (er. avv. 558-529 y) katta katta hududlarni bosib olgan. Diqqat savol Ahamoniylar davlatining hukmdori Kir II O‘rta Osiyoning Sirdaryo havzalarigacha bo‘lgan hududlarni, shu jumladan, “Qadimiy Ustrushona” o‘lkasini ham bosib olgan?

J: mil.avv. 546-539-yillar oralig‘ida

7. Ahamoniylar hukumdori Kir II bosib olingan hududlari alohida satrapliklarga bo‘lingan. Diqqat savol “Qadimiy Ustrushona” hududi Ahamoniylar imperiyasining XII satrapligi tasarrufida bo‘lgan qaysi hududning tarkibiy qismi bo‘lgan?

J: Markaziy Sug‘dning

8. Ma’lumki Ahamoniylar imperiyasining XII satrapligi hududi egllar yerigacha bo‘lgan hududni o‘z ichiga olgan edi. Egllar (Ptolemey bo‘yicha augalar) Sirdaryo janubida yashagan qabilalar hisoblangan. Diqqat savol. V.V.Struve ularni kimlarning ajdodi deb tariflaydi?

J: tog‘lik ustrushonaliklarning

9. Yozma tarixiy manbalarda Kir II tomonidan imperiyaning shimoliy chegaralarini mustahkamlash maqsadida 7 ta shahar qurdirganligi haqida ma'lumot keltirib o'tiladi. Diqqat savol. Ularda bu shaharlardan faqat ikkitasining nomlari keltiriladi. Ular qaysilar?

J: Kiropol va Gaza

10. Aleksandr Makedoniskiy buyuk sarkarda ko'plab hududlarni zarb etgan hukumdor hisoblanadi. Diqqat savol  Aleksandr Makedonskiy tomonidan "Qadimiy Ustrushona" hududi qachon zabt etilgan?

J: Miloddan oldingi 329-yilda

11. Uzunligi 2 212 km ni tashkil etgan Tanais daryosi eng ser suv daryolardan biri hisoblangan. Diqqat savol Tanis daryosi qaysi daryoning qadimgi nomi hisoblanadi?

J: Sirdaryo

12. Qo'rg'ontepa yodgorligi Ustrushona hududidagi qadimiy yodgorliklardan biri hisoblanadi. Diqqat savol Qadimgi Ustrushonaning Zomin vohasi hududidagi Qo'rg'ontepa yodgorligi nechanchi asrga oid?

J: mil. avv. IV asrlarga oid

13. Aleksandr Makedoniskiy ko'plab janglarda jasurligi uddaburonligi sababli g'alabaga erishgan. Diqqat savol.  O'rta Osiyoda ilk marotaba kimlar bilan bo'lgan jangda Aleksandr jang paytida jarohatlanadi?

J: "tog'lik ustrushonaliklar"

14. Tog'lik xalqlar ko'chmanchi xalqlar bo'lib asosan chorvachilik bilan shug'ullangan. Diqqat savol. Yozma ma'lumotlarda "tog'liklar"ning soni qancha deb ko'rsatilgan?

J: 30 ming

15. Aleksandr Makadoniskiy bilan tog'liklar o'rtasida keskin janglar bo'lib o'tadi. Diqqat savol ushbu janglarda "Tog'lik ustrushonaliklar"ning qanchasi asir olindi?

J: 8 ming nafari

16. Aleksandr Makadoniskiy harbiy yurishlari natijasida Sirdaryo qirg'oqlarigacha chiqadi. Diqqat savol. Sirdaryo qirg'oqlariga chiqqandan  so'ng kimlar bilan elchilar almashadi va muzokaralar olib boradi?

J: "Saka Tiay taradarayya" — "daryo orti saklari" bilan.

17. Aleksandr muzokaralar orqali boshqa xalqlar bilan kelishish siyosatini ham qo‘llagan. Diqqat savol. Saklar bilan olib borgan kelishuvga ko‘ra ikki o‘rtadagi chegara sifatida qayerdan o‘tgan?

J: Sirdaryo orqali

18. Ma’lumki, Sirdaryo havzasidagi shaharlar bosqinchilarga qarshi qo‘zg‘olon ko‘targan edi. Diqqat savol Shu paytda Aleksandrning o‘lkadagi eng yirik shahar Kiropolьni qamal qilishdan ko‘zlagan maqsadi nima edi?

J: qo‘zg‘olonchilarning birlashishiga imkon bermaslik

19. Aleksandr Makadoniskiy barcha hududni egallashda katta qo‘shinga tayangan. Diqqat savol Kiropolьga kim boshchiligida qo‘shin jo‘natadi?

J: Krater

20. Aleksandr Sirdaryo havzasidagi shaharlaridagi qo‘zg‘olonni bostirish uchun keskin kurashlar olib boradi. Diqqat savol o‘sha vaqtda Aleksandrning o‘zi qayerga hujum qiladi?

J: Gaza shahriga

21. Yozma tarixiy manbalarda Aleksandr Makadoniskiy yurishlari haqida ko‘plab ma’lumotlar keltirilib o‘tilgan. Diqqat savol shunday yozma manbalardan birida “uncha baland bo‘lmagan tuproq devorlar bilan o‘ralgan” deb ta’riflangan shahar qaysi?

J: Gaza

22. Aleksandr harbiy yurishlari natijasida Gaza shahrini egallaydi. Diqqat savol Gaza shahri egallangandan so‘ng Aleksandr qayerga hujum qiladi?

J: Baga shahriga

23. Aleksandr qo‘zg‘olonlarni bostirish uchun keskin kurashlar olib boradi. Diqqat savol Aleksandr qo‘zg‘alon ko‘targan besh shaharni necha kunda qayta egallaydi?

J: ikki kunda

24. Aleksandr shaharlarni bosib olish jarayonida uzi ham yaralanadi. Diqqat savol qayerga bulgan jangda Aleksandr bo‘yni aralash boshidan yaralanadi?

J: Kiropolda

25. Diqqat savol Olimlarning o‘rganishlari natijasida  Aleksandrga qarshi qo‘zg‘olon ko‘targan oxirgi yettinchi shahar hozirgi kunda qaysi hududga to‘g‘ri keladi deb taxmin qilishadi?

J: Savat yaqinidagi Xontepa yodgorligi hududiga

26. Aleksandr bosib olgan hududlarda shaxarlar barpo etgan. Diqqat savol usha shaharlardan biri hisoblangan Aleksandriya Esxata shahri qanday maqsadda qurilgan?

J: mamlakatning shimoliy sarhadlarini mustahkamlash va daryo orti saklariga qarshi kurashda tayanch nuqtasini barpo etish maqsadida

27. Diqqat savol Yozma manbalarda Ustrushona hududidagi eng kuchli qabila sifatida e’tirof etilgan qabila qaysi?

J: Mamaken yoki mamatsenlar

28. Diqqat savol Antik mualliflarning o‘rganishlari natijasida butun O‘rta Osiyo aholisini qanday nom bilan atagan?

J: “varvarlar”

29. Ma’lumki Mil.avv. 323-yilda Aleksandr Makedonskiyning vafotidan keyin O‘rta Osiyo Salavkiylar davlati tarkibiga kiradi. Yuqorida ta’kidlanganidek, Sug‘dning tarkibida bo‘lgan, deb taxmin qilinayotgan “Qadimiy Ustrushona” o‘lkasini Salavkiylar davlati tarkibiga kirgan yoki kirmaganligi haqida aniq fikr aytish qiyin. Lekin ba’zi olimlar bir voqea sababidan kelib chiqqan holda, uning Salavkiylar davlatiga bog‘liq bo‘lganligini taxmin qilishadi. Diqqat savol u qaysi voqea?

J: tarixchi Pliniyning sarkarda Demodamontning (Salavkiy Antiox I ning sarkardasi) daryo orti saklariga qarshi yurishi haqida bergan ma’lumotlaridan kelib chiqqan holda.

30. Qadimgi Ustrushona yodgorliklarining o‘rganilishi muhim tarixiy ma’lumotlarni keltirib bergan. Diqqat savol “Qadimiy Ustrushona”ning Nurtepa, Xontepa kabi yodgorliklarida hayot qachon to‘xtagan?

J: mil.avv. III — II asrlarda

31. Yodgorliklarning o‘rganilishi shahar hududining qanday shakllanganligini ko‘rsatgan. Diqqat savol olimlar “Qadimiy Ustrushona”ning Nurtepa, Xontepa kabi yodgorliklarida hayot nima sababdan to‘xtagan deb taxmin qilishadi?

J: shimoldan kirib kelgan ko‘chmanchi qabilalarning ta’siri va tabiiy sharoitning o‘zgarishi tufayli (suvning kamayganligi)

32. Diqqat savol Qanday sabablarga ko‘ra Sug‘d va Ustrushona hududining Kushonlar imperiyasi tarkibiga kirmaganligini taxmin qilishimiz mumkin?

J: kushonlar davriga oid tangalarning kam tarqalganligi, monumental tasviriy san’at asarlarining umuman uchramasligi va bu davrdagi sopol idishlar kompleksining tahlili asosida

33. Ma’lumki “Qadimiy Ustrushona” o‘lkasini Sug‘d kabi Kushonlar davlati tarkibiga kirmagan. Diqqat savol mil.avv. II-I asrlarda ushbu hudud qaysi davlat tarkibida edi?

J: Qang‘ konfederatsiyasi tarkibida

34. Ma’lumki, so‘nggi antik davrda O‘rta Osiyoda mavjud bo‘lgan qudratli davlatlar Kushon va Kang‘uyning parchalanishi oqibatida Ustrushona mustaqilikka erishadi. Diqqat savol bu haqda qaysi manbadan ma’lumot olamiz?

J: 435-yil tarixiy voqealarini bayon qilgan xitoy yilnomasi “Beyshi”dan

35. Diqqat savol Ustrushona hududidan topilgan, ammo afsuski, hamon o‘qishga erishilmagan sopol parchasiga tushirilgan, aftidan oromiy yozuviga asoslangan qadimiy yozuv namunasi qaysi yodgorlikdan topilgan?

J: Nurtepa

36. Diqqat savol olimlarning o‘rganishlari natijasida Ustrushona hududidagi qaysi yodgorlikdan kushon — yunon yozuvi deb talqin qilinayotgan yozuv topilgan?

J: Munchoqtepadan

37. Diqqat savol Ustrushonaning qaysi hududidan tasviriy san’atning 70 dan ortiq kompozitsiyalar topilgan?

J: Qalai Qahqaha shahristonidan

## 2.2. Jizzax vohasining o‘rta asrlar davr tarixini intellektual o‘yinlar orqali o‘rganish

Ilk o‘rtaasrlar davrida Jizzax vohasi Kushonlar, Xioniylar, Kidariylar, Eftallar va Turk xoqonligi tarkibida bo‘ldi. Ustrushonada milodiy IV-V asrlarda mustaqil boshqaruv tizimi qaror topa boradi. Ilk o‘rtaasrlargaoid manbalardaO‘rtaOsiyoning So‘g‘d, Choch, Farg‘ona kabi dehqonchilik mulklari qatorida Ustrushona haqida ham eslatiladi. Bunday ma’lumotlar ilk bor Xitoy yilnomalarida uchray boshlaydi. Xitoy imperatorlarining sulolaviy (Sin Tan shu -Tan saroyi tarixi) yilnomasida bu davlat ya’ni Sharqiy Sao (davlati) Shuaydushana, Suduyshana, Szebutseyuyna (Szebudana), Sudushini kabi to‘rtta nom bilan ataladi. Suyshu (Suy sulolasi tarixi) ning 83-bobida Farg‘onadan Sutrishona (Suduyshana) davlatigacha 500 li (288) deb ta’kidlangan[45]. “Veyshu”da Kangiya (Qang) davlati o‘rnida tashkil topgan o‘n bitta davlatlar qatorida Sao hokimligi ham sanab o‘tilgan[46].

Xioniylar IV asrning 70-yillarida Gurumbat boshchiligida So‘g‘diyona, Ustrushona hududlarini egallaydi va Sirdaryodan Amudaryogacha hududlarda xioniylar hukmronligi o‘rnatiladi. Bu davrda Ustrushona va So‘g‘diyonada bir qator turkiy qabilalar o‘rnashib qoladilar. V asr o‘rtalaridaEftallar xioniylarga zarba berib, So‘g‘diyona va Ustrushonani o‘z tasarrufiga kiritdilar. Dastlab ular So‘g‘diyona, Ustrushonadagi keng yaylovlarda chorvachilik bilan shug‘ullanganlar. Aholining bir qismi so‘g‘d tilida, bir qismi turkiy tilda so‘zlashar edi. VI asr o‘rtalarida tashkil topgan Turk xoqonligi davlati o‘z hududini g‘arbga tomon kengaytirishni boshladi. Istami yabg‘u qo‘shinlari Sirdaryodan o‘tib, Ustrushonani, shu jumladan, Jizzax shahrini bosib oladi va Sangzor daryosi bo‘ylab yurib Ilono‘tdi darasidan o‘tib, Zarafshon vodiysiga kirib bordilar[47]. Turk xoqonlari mahalliy aholining ichki ishlarigaaralashmasdan Chirchiq, Ustrushona, So‘g‘diyona va boshqa hududlarda mayda hokimliklar tuzilib, ularning iqtisodiy va siyosiy boshqaruvini mahalliy hukmdorlar qo‘lida qoldiradi, ulardan boj va yasoq undirilib olish bilan cheklanardilar. Ustrushonaalohida hokimlik bo‘lib, siyosiy va iqtisodiy boshqaruv yerli hokim — afshinlar qo‘lidaedi. Bu davrda ichki va tashqi savdo birmuncharivojlanadi. 627-yilda Ustrushona karvon elchiligi Choch-Taroz-Suyab-Janubiy Issiqko‘l-Sharqiy Turkiston orqali Xitoyga borganligi haqida tarixiy manbalarda qayd etilgan. Ustrushona hokimining oz sonli chokarlari bo‘lib, zarur bo‘lganda ularni dehqonlar hisobiga ko‘paytirganlar[48].

45 Хўжаев А. Фарғона тарихига оид маълумотлар. “Фарғона” нашриёти 2013. – Б.80.

46 Хўжаев А. Фарғона тарихига оид маълумотлар.... – Б. 147.

47H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzaxtarixi“ (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 45-bet.

48H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzaxtarixi“ (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 45-46-b.

VII asrdaArabiston yarimorolida Islom bayrog‘i ostidaarab qabilalari yagona davlatga birlashdilar. Arablar qo‘shni hududlarga yurishlar olib bordi. Ular Movarounnahr va Xuroson hududlariga ham o‘z yurishlarini amalgaoshirdilar. Arab qo‘shinlari 713-yilda Ustrushona, Choch va Farg‘ona vodiysi tomon yurish boshlaydi. 713-yilda Ustrushona hududlari, jumladan, Jizzax, Xo‘jand, Choch viloyati, so‘ngra Farg‘ona vodiysi, arablar tomonidan ishg‘ol qilinadi. Jizzaxdagi zardushtiylik dini — otashparastlar sig‘ingan toshsanamlar va muqaddas joylar yo‘q qilinadi. Arab xalifaligi, eng avvalo, o‘lka hukmdorlari oldiga Islom dinini qabul qilishini shart qilib qo‘yadilar. Arablar Ustrushona xalqiga Islom dinini singdirishgaerishdilar. Bu Ustrushona hokimi — afshin Haydar ibn Kovus davrida to‘liq amalgaoshirildi. Xalifa Horun ar-Rashidning o‘g‘li Ma’mun xalifaligi davrida (813-833 yillar) Haydar ibn Kovus Bag‘dodga xalifa saroyiga taklif qilinadi va unga katta shohona siylovlar qilinadi. Haydarga xalifaning farmoyishi bilan Islom lashkarboshilari qatoridan o‘rin beriladi. Shundan so‘ng Haydar ibn Kovus uchun shuhrat va qayg‘ularga to‘la suronli yillar boshlanadi. Bu paytda Ustrushonada Haydarning o‘g‘li Hasan noib-hokim etib tayinlangan edi. Haydar ibn Kovus 831-yilda Vizantiya bilan bo‘layotgan urushda hamda Misrdagi qo‘zg‘olonlarni bostirishdaeng nufuzli lashkarboshilardan birigaaylanadi.

Ozarbayjon va G‘arbiy Eronda dahriylik g‘oyalarini ilgari surgan xurramiylarning Bobek (Bobuk) boshchiligidagi arablarga qarshi qo‘zg‘oloni IX asrning 30-yillari boshida kuchayib ketgan edi. Xalifa Mu’tasim (833-842) Vizantiya bilan yarash bitimi tuzib, o‘z kuchlarini qo‘zg‘olonni bostirishga tashlaydi. Arab qo‘shiniga xalifaning eng yirik qo‘mondoni Ustrushona hokimi Haydar ibn Kovus sarkardaetib tayinlanadi. Haydar ibn Kovus 835-838-yillarda Bobek boshchiligida qo‘zg‘olon ko‘targan xurramiylar harakatini bostiradi. Bu g‘alaba Haydar ibn Kovusning o‘z davrida Islom dunyosida xalifa Mutasimdan keyin ikkinchi shaxsgaaylanishigaolib kelgan edi. Biroq, xalifa saroyida Haydar ibn Kovusning shuhratiga hasad bilan qarovchilar ham bor edi. Haydar ibn Kovus „Xalifalikka qarshi kayfiyat yuritganlik, otashparastlik dinini saqlab qolish niyatida Islom dinini yolg‘ondakam qabul qilganlikdaayblanib, hibsgaolinadi. 840-yilda Haydar ibn Kovus ustidan o‘tkazilgan sud jarayonida uning diniy tobeligi ko‘rildi. Sud jarayonining asosiy tashkilotchilaridan biri Xurosonning o‘sha paytdagi noibi Abdulloh ibn Tohir (830-844) edi. O‘z davrida islom dinini qabul qilgan Haydar ibn Kovus soxta musulmonlikda, shu yo‘l bilan Ustrushonada davlat to‘ntarishi yasab, mustaqil davlat tuzishga intilishda va uning zardushtiylik dinini tiklashga harakat qilganlikdaayblanadi. Ayblovgaasos qilib, Haydarning xalifalik markazida bo‘lgan davrida ustrushonaliklarning islomni shunchaki og‘izda qabul qilishib, amaldaesao‘zlarining qadimgi zardushtiylik dinlariga — otashparastlikka

sig'inishni davom ettirganligi ro'kach qilinadi. Asossiz va g'arazli aybnoma bilan Haydar ibn Kovus o'limga hukm qilinadi[49].

Tarixiy manbalarda bayon qilinishicha, ustrushonaliklar Arab xalifaligi yuritgan siyosatga qattiq qarshilik ko'rsatgani sababli, 822-yili Ustrushona Xurosonda xalifa noibi bo'lgan Tohiriylar boshqaruvi tarkibiga kiritadi. Tohir ibn Husayn (821—822)ning o'g'li Talha ibn Tohir (822-828) davrida, zardushtiylik dinini yuqori mavqega ko'tarib kelgan Ustrushona xalqi qilich kuchi bilan qaytadan Islomga kiritiladi[50].

Arab xalifaligi hukmronligi davrida Jizzax shahridaaholi o'rtasida ko'pgina ijobiy afzalliklargaega bo'lgan Islom dinini singdirish, arab tili va yozuvini joriy etish ishlari qiyinchilik bilan amalgaoshirildi. Jizzaxda islom dinining aholi o'rtasida tez yoyilishida Islom dinini qabul qilgan musulmonlardan yer va jon solig'i olinishini qisman kamaytirilishi arablarga qarshi qaratilgan harakatlarni kuchsizlanishiga, ularga xayrixoh kishilarning ko'payishiga sabab bo'ldi. Ammo Islom dini qabul qilinishiga qaramay ko'p zamonlar mahalliy aholi o'zlarining eski diniy urf-odatlarigaamal qilishni davom ettiraverdilar[51]**.**

Jizzaxda musulmonlar o'rtasida islom diniga amal qilinishi esa Said Mirxal ilulloh, Sa'd ibn Abu Vaqqos,Boboyakka, avliyo Narvon ota, Qulfisar ota, Parpiota singari ko'plab ziyoratgohlarni, xonaqoh va masjidlarning yuzagakelishi vaobod bo'lishiga sabab bo'ladi. Jizzaxdan X-XI asrlarda yetishib chiqqan, Dizakiy nisbati bilan ijod kilgan ulamo va faqihlar ham Islom dini rivojigao'zlarining hissalarini qo'shganlar. Bular jumlasiga muhaddis Abdulaziz ibn Muhammad al-Dizakiy, Muhammad ibn Ali ibn Ismoil al-Dizakiy, faqih Abu Hafs Usar ibn Ahmad al-Dizakiy va boshqalar kiradi[52].

806-yili xalifalikka qarshi Rofe ibn Lays boshchiligida qo'zg'olon yuz berdi. Bu paytda Marvda, Ma'mun saroyida xizmatda bo'lgan Asad ibn Somonxudotning o'g'illari Nuh, Ahmad, Yahyo va Ilyos qo'zg'olonning bostirilishida yordam beradi. Buning evaziga Ma'mun ularni Movarounnahrning bir necha viloyatlarigaamir etib tayinlaydi. Nuh — Samarqand amiri, Ahmad — Farg'onaamiri, Yahyo — Ustrushona va Shosh amiri, Ilyos esa Hirot amiri etib tayinlanadi. Keyinchalik IX asrning ikkinchi yarmidan butun Movarounnahrda hokimiyat Somoniylar qo'l ostigao'tadi. Bu davrda Sangzor vodiysi, Jizzax va butun Ustrushona Somoniylar

---

49H.Haydarov, Q.Usmonov, "Jizzaxtarixi" (Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar) Toshkent, "O'qituvchi" — 2009. 50-51-b.

[50]H.Haydarov,Q.Usmonov,"Jizzaxtarixi"Toshkent,"O'qituvchi"-2009. 50-b.

[51]H.Haydarov,Q.Usmonov,"Jizzaxtarixi"(Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar)Toshkent,"O'qituvchi"-2009. 52-b.

52Qarang: Imom al-Buxoriy saboqlari. Ma'naviy-marifiy, amaliy-adabiy jurnal, 2008. 2-son, 94-95-betlar.

davlati tasarrufida bo‘ladi. Ustrushona hokimi somoniy amir tomonidan tayinlangan. Bu mansabga ko‘pincha ustrushonalik yer egalari va viloyat hokimlari xonadoni vakillari tayinlanar edi. Jizzax shahrining boshqaruv raisi Ustrushona hokimi tomonidan tayinlanardi. Bu davrda Jizzaxda ko‘plab saroy, masjid, xonaqoh, karvonsaroy va timlar (savdo do‘konlari) quriladi[53].

X asr o‘rtalarida Issiqko‘lning janubi va Qashqarda tashkil topgan Qoraxoniylar davlati Bug‘roxon davrida Movarounnahrning Farg‘ona, Shosh va Ustrushona viloyatlarini egalladi. Shu davrdan boshlab Ustrushona hududlari Qoraxoniylar davlati tarkibiga kirdi. XI asrda sharqdan yangi bosqinchi kuchlar Qoraxitoylar hujumi boshlandi. Qoraxitoylar Movarounnahrga yurish qilib Farg‘ona, Shosh, Ustrushona vohalariga bostirib keladilar. 1137-yilda Xo‘jand shahri yaqinida Ustrushonadagi qoraxoniylar elakxoni Mahmudga qoraxitoylar qaqshatqich zarba beradilar. O‘zaro sulh tuzilib, qoraxoniylardan katta tovon olingach, qoraxitoylar o‘z yurtlariga qaytib ketadilar. 1141-yilda qoraxitoylar yana Movarounnahrga bostirib kirib, qoraxoniylarni uzil-kesil yengib, Movarounnahrni o‘z tasarrufiga kiritdilar [54].

XIII asr boshlarida butun Movarounnahr va Xuroson, Eron hududlari Xorazmshohlar davlati tarkibiga kirgan edi. Bu davrda Ustrushona viloyati, jumladan, Jizzax shahri Xorazmshohlar davlati tasarrufida bo‘lgan. Xorazmshoh Muhammad hukmronligi davrida Ustrushona, jumladan, Jizzaxda Jaloliddin Manguberdining safdoshi Temur Malik hokimlik qilardi. Temur Malikning qarorgohi Xo‘jand shahridaedi[55].

XIII asr boshlarida Mo‘g‘uliston hududida Chingizxon boshchiligidagi yangi tuzilgan davlat o‘z hududini g‘arbga tomon kengaytirmoqdaedi. 1219-1221-yillarda mo‘g‘ullar Xorazmshohlar davlatini ham o‘z tarkibiga qo‘shib oladilar. 1219-yil Chingizxon qo‘shini Movarounnahrga bostirib kirib, birin-ketin shaharlarni zabt eta boshladi. Chingizxon o‘z qo‘shinini O‘trorda to‘rt qismga bo‘lib, o‘zi boshchiligidagi asosiy qo‘shin bilan Jizzax, Samarqand va Buxoro tomon yurish qildi. Jizzax Buxoro-O‘tror yo‘lidagi muhim mudofaa shaharlaridan biri edi. Shuning uchun ham Chingizxon Jizzaxni bosib olishga har tomonlama puxta tayyorgarlik ko‘radi. Chingizxon qo‘shinlari Buyuk Ipak yo‘lidan o‘rin olgan Zomin, Xudoyjir, Hasan, Ravot qal’a-qo‘rg‘onlariga hujum boshlab, bosib oladi. Tursunqul Turdiqulovning „Xovos — ko‘hna diyor” nomli kitobida va mahalliy tarixchilar Pirimqul Do‘stmatov, Xudoyqul Karimovlarning matbuot sahifalarida

---

[53]H.Haydarov,Q.Usmonov,“Jizzaxtarixi“(Jizzaxshahrihaqidatarixiylavhavaxotiralar)Toshkent,“O ’qituvchi“-2009. 54-b.

54O’sha joyda. 54-55-b.

55 H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzax tarixi“ (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 55-b.

chop qilingan maqolalaridaO‘ratepa, Xovos, Zomin, Jizzax aholisining bosqinchilarga qarshi olib borgan kurashlari haqida tarixiy ma’lumotlar bayon qilinadi[56].

Jizzax aholisi bosqinchilarga qarshi shiddatli kurash olib boradilar. Aholi o‘rtasida saqlanib qolgan rivoyatlarda ta’kidlanishicha, Jizzax shahar himoyachilari Donishmand Hojib keltirgan Chingizxonning shaharni jangsiz topshirish haqidagi talabnomasini rad etib, bir necha kun mobaynida mo‘g‘ul qo‘shinlari bilan yuzma-yuz jang olib boradilar. Bosqinchilar tomonidan shaharni suv bilan ta’minlovchi ariqlar ko‘mib tashlanadi. Qaliyaatrofidagi istehkomlar, O‘rda qal’asi devorlari manjaniq (toshotar) qurollar yordamida buzib tashlanadi. Jizzax himoyachilari ilojsiz taslim bo‘ladilar. Asir olinganlar boshqa qal’a, shaharlarni ishg‘ol qilishda jonli nishon sifatida foydalaniladi. Chingizxon qo‘shinlari Jizzax shahrini ishg‘ol qilgach ba’zi bir mahalliy xoinlarning maslahati bilan Buxoro shahriga hozirgi Forish tumani orqali o‘tadigan Buyuk Ipak yo‘li orqali o‘z yurishlarini davom ettiradilar, bosqinchi qo‘shinlar hech qanday talofatsiz Nur (hozirgi Nurota) shahrini egallab Buxoro shahriga yo‘l oldilar va uni ishg‘ol qiladilar[57]. Mo‘g‘ul bosqini oqibatida Movarounnahrning obod qishloqlari, karvonsaroylar, masjidlar, yuzlab uy-joylar yondiriladi va bog‘lar, ekinzorlar payhon qilinadi. Ekinzorlargaob-hayot keltirgan shohariqlar ishdan chiqarilib, dehqonlarga juda katta moddiy zarar yetkaziladi.

Mo‘g‘ul bosqinidan keyin Movarounnahr hududlari Chig‘atoyxon ulusi tarkibiga kiradi. XIV asr boshlarida mo‘g‘ul qabilalari o‘rtasidao‘troqlikkao‘tish, shahar hayotiga yaqinlashish jarayonlari kuchaydi. Chig‘atoy xonlaridan Kebekxon (1318-1326) davriga kelib ayniqsa bu jarayonlar kuchaydi. Kebekxon davlatdaayrim islohotlar o‘tkazdi. U ulusni tumanlarga bo‘lib, ularni noiblar orqali idoraetish tartibini yo‘lga qo‘yadi. Jumladan, Jizzax shahri va uning atrofidagi qishloq vaovullar bitta ma’muriy-hududiy birlikka birlashtirilib Jizzax tumani tashkil etiladi[58].

XIV asr o‘rtalariga kelib Movarounnahrda feodal tarqoqlik kuchayib, har bir viloyat alohida mayda bo‘laklarga bo‘linib ketadi. O‘sha paytda Xo‘jand va Jizzaxdaamir Boyazid jaloyir o‘zini hokimi mutloq deb e’lon qilgan edi. Bunday boshboshdoqliklardan foydalangan Mo‘g‘uliston hukmdori Tug‘liq Temur bir necha bor Movarounnahrga bostirib kiradi. Movarounnahr hududini mo‘g‘ul zulmidan ozod qilish uchun Amir Temur kurash maydoniga chiqdi. 1370-yil iyulda

56Turdiqulov S. Xovos — ko’hna diyor. Guliston 1996, 4-5-b

57 H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzax tarixi“ (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 58-59-b.

58H.Haydarov, Q.Usmonov, “Jizzax tarixi“ (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, “O’qituvchi“ — 2009. 61-b.

Samarqanddagi qurultoyda u Movarounnahr amiri deb e'lon qilindi. Shunday qilib Temuriylar davlatigaasos solinadi. Jizzax vohasi hududlari ham Temuriylar davlati tarkibiga kirdi. Temuriylar davrida Jizzax hududida bir qancha muhim tarixiy voqelar bo‘lib o‘tdi. Amir Temur Jizzax hududida harbiy yurishlaridan so‘ng dam olganligi, harbiy ko‘riklar o‘tkazgani, Zomin hududlaridaov qilganligi manbalarda keltirib o‘tilgan[59]. Amir Temur Oltin O‘rda xoni To‘xtamishxonga dastavval 1389-yilda Jizzaxning Achchi mavzesida qattiq zarba beradi[60].

Keksaavlod vakillarining  hikoya qilishlaricha, hozirgi G‘allaorol tumani hududidagi Ko‘kgumbaz qal'asi yonidagi har tomonlama qulay bo‘lgan hudud Amir Temur Sharqqa qilgan yurishlari oldidan muntazam ravishdaaskarlar mashqini o‘tkazadigan maydon bo‘lgan. Sarbozor qishlog‘idagi Qorovultepa suv omboriga tutash xushmanzara joyda Bibixonimning qo‘nalg‘agohlari barpo qilingan[61].

Mirzo Ulug‘bek 1425-yil erta bahorda Mo‘g‘ulistonga yurish qilib, g‘alaba qozonadi. Bu zafarli yurishning nishonasi tarzida Ilono‘tti darasi qoyatoshiga hijriy 828 (1428) yilda Ulug‘bek tomonidan yozdirilgan bitik o‘ziga xos “Zafarnoma“ bo‘lib, hozirga qadar saqlanmoqda. XV asr oxiri — XVI asr boshlarida Temuriylar davlatida ichki nizolar vao‘zaro nizolar avj olib, davlat parchalanib ketdi. Bundan foydalangan Dashti Qipchoq o‘zbeklari Movarounnahrga hujum qildilar. Bu davrda Umarshayx Mirzoning o‘g‘li Zahiriddin Muhammad Bobur kurash maydoniga chiqdi. U 1501-yili Samarqandda Shayboniyxondan mag‘lub bo‘lib, ortga chekinganda Jizzax hududida to‘xtab o‘tganligini o‘z estaliklarida yozib qoldirgan. Bobur Mirzo yo‘ldaotdan yiqilib, boshidan jarohatlanadi va ming azob-uqubatlar bilan Ilono‘tti darasidan o‘tib, Jizzaxga keladi. Bobur Mirzo bu voqealarni shunday tasvirlaydi: „Kech namozgar Ilono‘ttida tushub, ot o‘lturub, etini shishlab, kabob qilib, otni lahza tindurub, otlanduk. Tongdin burunroq Xaliliya kentiga kelib tushduk. Xaliliyadan Zak (Dizak) kelindi, ul fursatda Zakta Hofiz Muhammadbek do‘ldoyning o‘g‘li Tohir do‘ldoy edi. Semiz etlar va maydaetmaklar, arzon, chuchuk qovunlar va yaxshi uzumlar farovon. Andoq usrattin mundoq arzonlik vaandoq baliyattin mundoq amonliqqa keldik. Umrimizda muncha farog‘at qilmaydur eduk. Uch-to‘rt kun Dizakta istirohat qilduk. Andin so‘ng O‘ratepa sari azimat qilduk”[62].

1500-yilda Shayboniyxon Samarqandni egallab, Shayboniylar davlatigaasos soldi. Butun Movarounnahr, xususan Jizzax vohasi Buxoro xonligi tarkibiga kirdi.

59Sharafuddin Ali Yazdiy. Zafarnoma. T., “Sharq“, 1997, 38-bet.

60Muhammadjonov A. Usmonov Q. O’zbekiston tarixi. T., “O’qituvchi“, 2005, 109-bet.

61O’.Nosirov. “Amir Temurning Jizzax bilan bog’liq faoliyati“, Ta’zim maqolalar to’plami, 1996. 46-47-betlar

62 Zahiriddin Muhammad Bobur. Boburnoma, “O’qituvchi“ T, 2008, 84-85-betlar.

Bu davrda Jizzax vohasida bir qancha diqqatga sazovor ijtimoiy-siyosiy voqealar ro‘y berdi. Abdullaxon II 1556-1582-yillarda Baroqxonning avlodlari Bobo Sulton va Darveshxonlarga qarshi, Hisor va Samarqand sultonlariga qarshi uzoq yillar urush qilib g‘alaba qozonadi. Qonli janglardan biri 1557-yilda Ilono‘tti darasida bo‘ldi. Abdullaxon II Ilono‘tti darasidagi jangda katta harbiy mahorat ko‘rsatdi va jangda g‘alaba qozonadi[63]. Bobo Sulton yana fitna uyushtirib, 1578 yilda Samarqand sari qo‘shin tortadi. Bu xabar Abdullaxon II gaetib kelgach, o‘z birodarlari, arkoni davlatlari hamdaa’yonlari bilan dushmanlarga qarshi borish haqida maslahatlashadi. Abdullaxon II qo‘shinlari 1578-yil 10-iyun, shanba kuni Konigildan chiqib, Jizzax tomon yuradilar. Ikki tomonning ilg‘or kuchlari Jizzaxdan 24 km janubi-sharqda joylashgan Raboti Malik (Rabot qishlog‘i)da to‘qnashadilar va Bobo Sultonning ilg‘or qismi yengilib, bir qismi asirgaolinadi, bir qismi orqaga qochadilar. Abdullaxon II asirgaolinganlardan dushmanlarning soni va kayfiyatini bilib oladi va Dizak (Jizzax) mavzeiga kelib, baland chodir tikib, 10 kun katta jangga tayyorgarlik ko‘radi, Jizzaxda ikki kun to‘y beradi. Shundan keyin 1578-yil 25-iyul juma kuni Abdullaxon II Zomin tomondagi dushmanga qarshi yurish boshlaydi va 30-iyulda Qizil rabotning g‘arbiy tarafidagi Achchi qishlog‘iga yetib boradi. Zomin tumanidagi Achchi qo‘rg‘oni yonida Bobo Sulton, Muhammad Sharof Sulton, Muhammad Qosim Sultonning birlashgan qo‘shiniga qarshi Abdullaxon II yana jangga kiradi va g‘alaba qozonadi. Bu urushlarda Jizzax ham katta talafot ko‘radi. Aholi hozirgi eski bozordagi O‘ratepaga ko‘chishga majbur bo‘lgan. Abdullaxon II davrida Zarafshon daryosidan Jizzaxgacha Tuyatortar nomli kanalning qayta tiklanishi, qurilishi natijasida Jizzax vohasida dehqonchilik ishlari yanada rivoj topdi.

Hotam Bozorovning “Jizzax ovozi” gazetasining 2000-yil 15-aprel sonida chop qilingan, “Jizzax muzofotining qadimgi hokimlari haqida“gi maqolasida bayon qilinishicha, XVII asrning birinchi yarmi Ashtarxoniylar sulolasi uchun O‘ratepa, Zomin, Jizzax hududlari strategik ahamiyatgaega bo‘lgan joylardan biri hisoblangan. Maqolada yozilishicha, agar shunday bo‘lmaganida, Buxoro xoni Nodir Muhammadxonning o‘g‘li Abdulazizxon (1645-1681) o‘zini Buxoro xoni deb e’lon qilinishi va toj kiydirilish marosimini O‘ratepaning saroy dahasidao‘tkazmagan bo‘lardi[64]. Bu tarixiy voqeadan keyin Abdulazizxon 1645-yilda Turk (o‘zbek) qabilalarining yuz urug‘idan bo‘lgan Boqibiyni O‘ratepa, Zomin, Jizzax, Xo‘jand hududlariga hokim etib tayinlaydi. Biroq ikki-uch yil mobaynida Jizzax, Zomin, O‘ratepa, Xo‘jand hokimlari bir necha martaalmashtiriladi. Qoravulbegining o‘g‘li hoji Yovqotibiy 1659-1660 yillarning

63Hofiz Tanish Buxoriy “Abdullanoma“, “Sharq“ T, 1999, 218-bet.

64Bozorov H. Jizzax muzofotining qadim hokimlari haqida. “Jizzax ovozi“ gazetasi, 2000 yil 15 aprel soni

etti-sakkiz oyi mobaynida hukmronlik qiladi. Undan keyin birin-ketin Cho'libiyning o'gli Shodibiy, Mirmuhammadning o'g'li Muhammad Yasovul hokimlik qilgan. Toj-taxt uchun bo'lgan o'zaro kurashlar aholining turmush darajasini pasayishigaolib keladi. O'sha davrgaoid biror tarixiy obida qurilmagani, bu davr adabiyoti va san'atining past saviyadaekanligining boisi ham shundaedi. Bu davrdaaholi o'rtasida turli xil soliqlarning oshirilishi aholi noroziligining kuchayishiga sabab bo'lgan edi[65]. 1681-yili Subhonqulixon (1681 — 1702) taxtgao'tiradi. O'sha yili O'ratepa, Zomin, Jizzax hududlariga Muhammad Rahimbiy otaliq (1680-1695) hokimlik qiladi. U Buxoro mulkining tarixida ham katta maqomgaegaedi. Subhonqulixon ayrim muhim ishlarni Muhammad Rahimbiy otaliq bilan maslahatlashib qilardi. U o'z tasarrufida bo'lgan hududlarni bosqinchilardan muhofaza qilish bilan birga Zomin, Jizzax, Yom, Sangzor va boshqa joylarda dehqonchilik, mayda hunarmandchilik hamda savdo ishlarini yaxshilash borasida ko'p ishlarni amalgaoshiradi[66].

Uzoq yillar davomida Zomin, Jizzax, O'ratepa va Xo'jand uchun Buxoro va Qo'qon hukmdorlari o'rtasida qirg'in-barot urushlar bo'lib turdi. Qo'qon xoni Abdurahimbiy (1721-1733) davrida Xo'jand, O'ratepa, Zomin, Jizzax Qo'qon xonligi tasarrufigaolinadi.

Eron shohi Nodirshoh ko'p joylarni bosib olgan bo'lsa ham, Fozilbiyni o'ziga bo'ysundiraolmadi. Fozilbiy eronliklar va buxoroliklardan ham O'ratepa, Zomin, Jizzax hududlarining mustaqilligini, daxlsizligini saqlab qoldi. Umuman olganda Jizzax vohasi O'ratepa va Xo'jand hududlari bilan birga XVIII-XIX asrlar davomida Buxoroamirligi va Qo'qon xonligi o'rtasidagi talash hudud hisoblangan va doim goh u tomonga goh bu tomongao'tib turgan.

Xullas, Jizzax vohasi o'rtaasrlar davrida Markaziy Osiyoning iqtisodiy, madaniy va siyosiy hayotida katta rol o'ynagan hududlardan biri edi. Vohada savdo-sotiq, hunarmandchilik, sug'orma dehqonchilik, chorvachilik rivojlandi, ilm-fan va madaniyat o'chog'igaaylandi.

**O'rta asrlar davrida Jizzax vohasi**

1. Ustrushona V asr oxiridan VII asrgacha avval eftalitlar, so'ngra G'arbiy Turk hoqonligi tasarrufida bo'ladi. Bu davrda Ustrushona o'zining ichki avtonomiyasini saqlab qoladi. Mamlakatni o'z podshohlari boshqaradi. Diqqat savol Bu davrda podishohlar qanday nom bilan atalgan?

---

65O'sha joyda.

66 To'ychiyeva S. "Munavvar zamin", Toshkent, Sano standart, 2017. 13-b.

J: afshinlar.

2.V asr oxiridan VII asrgacha bo‘lgan davrda Ustrushonaning poytaxti qaysi shahar edi?

J: Bunjikant

3.7 Bunjikat shahri qayerda joylashgan?

J: Tojikistonning So‘g‘d viloyati Shahriston shaharchasi yaqinidagi Qalai Qahqaha yodgorligi o‘rnida.

4. Mamlakat poytaxti hisoblangan Bunjikent shahri muhim strategik shaxar hisoblangan. Diqqat savol Bunjikent shahrini kesib o‘tuvchi daryo nomi qaysi?

J: Sarin daryosi

5.Bugungi kunda afshinlarning ikki sulolasiga tegishli necha nafar vakilining nomlari aniqlangan?

J: 14 ta

6. Yozma manbalarda Ustrushona hukumdorlari haqida ham ko‘plab ma’lumotlar keltirilib o‘tilgan. Diqqat savol Yozma manbalarda afshinlarning ikkinchi sulolasi qachondan boshlab hukmronlik qilganligi aytiladi?

J: 720-yildan boshlab

7.So‘nggi Ustrushona afshini qachongacha hukmronlik qilgan?

J: 893-yilga qadar

8. Ma’lumki qadimgi tasvirlar o‘zida ko‘plab timsollarni aks ettirgan. Diqqat savol “Ikki go‘dakni emizayotgan ona bo‘ri” tasviri qayerdan topilgan?

J: Shahristondan

9.Qaysi vaqtga kelib afshin Xarabug‘ro turk xoqoni va qo‘shni davlatlar hukmdorlari bilan arablarga qarshi navbatdagi harbiy ittifoqni tuzgan?

J: 737-yil

10. Ustrushona hukumdorlari mamlakatda muhim ahamiyat kasb etgan. Diqqat savol 738-yilda Ustrushona taxtiga kim keladi?

J: Xanaxara

11. Ustrushonaga arablar bosqini arafasida hukumdorlari qo‘shni hududlardan yordam surab murojat etgan. Diqqat savol Afshin Xanaxara 752-yilda arablarga qarshi kimdan yordam so‘raydi, ammo rad javobini oladi?

J: xitoyliklardan

12. Ustrushona afshini Kovusning taxt uchun mamlakatda o‘zaro kurashlar ketgan. Diqqat savol Kovusning taxat uchun kurasgan o‘g‘illari kimlar?

J: Haydar va Fadl

13. Mamlakat hududidagi hukumron tabaqalar o‘rtasidagi taxt uchun kurash keskin tus ola boshlaydi. Diqqat savol Ustrushona afshini Kovusning o‘g‘li Haydar arablar tomoniga o‘tishiga nima sabab bo‘ladi?

J: taxt uchun kurash natijasinis Fadl foydasiga hal bo‘lishi

14. Ma’lumki, arablar uzoq vaqtlardan beri o‘z hukmronligini o‘rnata olmay kelayotgan Movarounnahrdagi so‘nggi o‘lka — Ustrushona edi. Diqqat savol  Qaysi voqeadan keyin Ustrushona ham arablar tomonidan zabt etiladi?

J: Haydar arablarni noma’lum tog‘ yo‘llari orqali mamlakat poytaxti Bunjikat shahrining orqa tomonidan olib kelishi va shaharning egallanishi natijasida

15. Arablar hujumi mamlakatda katta talofatlar keltirib chiqaradi. Diqqat savol Arablar qachon Bunjikatni egallaydi?

J: 822-yilda

16. Arabalar bosqinidan so‘ng ko‘pchilik mahalliy hukumron tabaqa vakillari ular bilan yaqinlasha boshlagan. Diqqat savol  Haydar ibn Kovus o‘z tarafdorlari bilan qaysi abbosiy xalifalar saroyida xizmat qiladi?

J: al-Ma’mun (815-833), al-Mu’tasim

17. Arablar bosqinidan so‘ng ustrushonada vaziyat keskin uzgara boshlagan. Diqqat savol Qachon Ustrushona Somoniylar davlati tarkibiga qo‘shib olinadi?

J: 893-894 yillarda

18. Ustrushonani afshin deb nomlangan hukumdorlar boshqargan. Diqqat savol Ustrushonaning so‘nggi afshini kim?

J: Sayr ibn Abdulloh

19. Ustrushona davlati oʻrta asrlarda bir qancha rustoqlarga boʻlingan. Diqqat savol yozma manbalarda keltirilgan nomlar asosida bu rustoqlarning soni nechta boʻlgan, deb taxmin qilinadi?

J: 18 ta

20. Yozma manbalarda bir necha rustoqlar alohida birlik sifatida ashkil topgan. Diqqat savol Ustrushonaning Fagʻnon rustoqining asosiy shahri qaysi?

J: Dizak

21. Oʻrta asr tarixchi-geograflari Ustrushona boʻyicha koʻplab malumotlarni keltirib oʻtgan. Diqqat savol bu tarixchilarning bergan maʼlumotlarga koʻra Ustrushona qanday nom bilan tilga olinadi?

J: "400 qalʼali oʻlka"

22. Ustrushonaning rustoqlarida tayorlangan xomashyolar boshqa hududlarga ham olb borilgan. Diqqa savol Minq rustoqida tayyorlangan temir xomashyo sifatida qayerlarga "eksport" qilingan?

J: Fargʻona, xususan Axsikent temirchilik ustaxonalariga

23. Bu davrda koʻplab Jizzax vohasida hududida koʻplab ustaxonalar faoliyat koʻrsatgan. Diqqat savol Jizzax vohasida musallas ishlab chiqaruvchi ustaxona qaysi yodgorlik hududidan aniqlangan?

J: Qingʻirtepa II

24. Amir Temur va Ilyosxoʻja oʻrtasida Movarunnahr uchun shiddatli jang boʻladi. Qaysi voqeadan keyin Ilyosxoʻja hech qanday qarshilikka uchramay, Xoʻjand va Jizzax shaharlarini egallaydi?

J: Loy jangidagi gʻalabadan soʻng

25. Ilyosxoʻja katta qoʻshin bilan Movarunnaxr ustiga yurishlar qiladi. Diqqat savol Xoʻjand va Jizzax shaharlarini yegallagach qayerga yurish qiladi?

J: Samarqand ustiga yuradi.

26. Mirzo Ulugʻbek moʻgʻullar bilan boʻlgan jangda gaʼlabaga erishadi. Diqqat savol gʻalaba nishonasi sifatida qayerdagi qoyatoshga "zafarnoma" yozdirgan?

J: Jizzax yaqinida Ilonoʻtti darasi, Temir darvoza qoyatoshlariga

27. Mirzo Ulug‘bek yosh hukumdor bo‘lishiga qaramasdan ko‘plab janglarda g‘alaba qozongan. Diqqat savol Mirzo Ulug‘bek nima sababdan Jizzax yaqinidagi Ilono‘tti darasi ichida o‘ziga xos “zafarnoma” yozdirgan?

J: Mo‘g‘uliston xoni Shermuhammadxon ustidan Ulug‘bek qozongan g‘alabaning nishoni tarzida

28. Mirzo Ulug‘bek hukumdor bo‘lishiga qaramasdan ilm fan sohasida ham katta yutuqlarga erishadi. Diqqat savol Mirzo Ulug‘bek qachon Jizzax yaqinidagi Ilono‘tti darasi ichida o‘ziga xos “zafarnoma” yozdirgan?

J: hijriy 828-yil (1425-yil)

29. 1451-yil Abulxayrxon katta qo‘shin bilan Abu Said yordami va ishtirokida bir qancha hududlarga yurishlar qiladi. Diqqat savol Abulxayrxon qaysi hududlar orqali Samarqandga Mirzo Abdulloga qarshi yurish qiladi?

J: Toshkent, Chinoz va Jizzax

30. 1451-yil Abulxayrxon va Abu Saidning birlashgan qo‘shini bilan Mirzo Abdulla qo‘shinlari o‘rtasida kurash bo‘lib o‘tadi. Diqqat savol bu ikki hukumdor o‘rtasidagi jang qayerda bo‘lib o‘tgan?

J: Sheroz qishlog‘i yaqinidagi Bulung‘ur anhori yoqasida

31. IX asr oxirida Tohiriylar tomonidan Somonxudotning nabiralari ba’zi hududlarga noib etilb tayinlangan. Diqqat savol Shosh va Ustrushonaga kim noib etib tayinlanganini toping?

J: Yahyo

32. Ilk o‘rta asr voha hokimlari turli hududlarda turlicha aytilgan. Masalan Sug‘d va Farg‘onada oliy hukmdor – “ixshid”, Toxaristonda – “malikshoh”, Xorazmda – “xorazmshoh” va h.k. Diqqat savol Aytingchi ilk o‘rta asrlarda Ustrushona hokimlari qanday nomlangan?

J: Ustrushonada – “afshin”

33. Ilk o‘rta asrlarda Ustrushona hududi bir necha ma’muriy birliklardan tashkil topgan keng hududlarni egallagan. Diqqat savol Ustrushona hudud hozirda qaysi hududga to‘g‘ri keladi?

J: Jizzax vohasi va Xo‘jandgacha bo‘lgan hududlar

34. Ma’lumki, VII asrning birinchi yarmida G‘arbiy Turk xoqonligi bilan Xitoy o‘rtasida, ayniqsa, iqtisodiy aloqalar faollashdi. Diqqat savol Bir yilning o‘zida qaysi hududlardan birlashgan juda katta savdo karvoni Xitoyga yetib boradi?

J: Buxoro, Samarqand, Ishtixon va Ustrushona

35. Mamlakat hududida siyosiy barqarorlikning yo‘qligi arablar bosqini davrida asosiy zaiflik bo‘lib turgan. Diqqat savol  Qanday jarayon arab istilosiga qarshi Movarounnahr xalqlarining birlashishiga to‘siq yedi?

J: Vohadagi mulk hukmdorlari ichki mustaqil bo‘lgani bois, o‘zlarini ko‘p ham markazga tobe, deb hisoblamasligi

36. Arablar istilosi arafasida Balx, Xuttalon, Chag‘oniyon, Choch, Ustrushona va Sug‘d aholisining soni boshqa xalqlar hisobiga orta boshlagan. Diqqat savol bu hududlar aholisining katta qismini kimlar tashkil etardi?

J: jangovar turkiylar

37. O‘rta asrlarda tabiy qazilmalarga boy hududlar iqtisodiy jihatdan yaxshi rivojlangan. Diqqat savol oltin, neft, feruza, temir konlari qaysi hududlardan ko‘proq topilgan?

J: Buxoro va Ustrushona

38. Buxoro va Ustrushona hududlari ko‘plab foydali qazilmalarga boy hududlar hisoblangan. Diqqat savol Qaysi sulola davrida Buxoro va Ustrushonada oltin, neft, feruza, temir konlari faoliyat ko‘rsatgan?

J: Qoraxoniylar davrida

### 2.3. Yangi va eng yangi davrlarda Jizzax vohasi tarixini o‘qitishda“Iqtidor-shou”o‘yinlaridan foydalanish

XIX asrning ikkinchi yarmidan boshlab Rossiya imperiyasi O‘rtaOsiyoga keng qamrovli harbiy harakatlarni boshlab yubordi. 1853-yil Oqmasjid shahri, 1865-yil esa Toshkent shahri egallanib, Buxoroamirligi hududlariga yurish boshlanadi. M.Chernyayev qo‘shinlari 1865-yilning fevralida Mirzacho‘l bo‘ylab Jizzaxga yo‘l oladi. 7-fevralda podpolkovnik Pistolkars qo‘mondonligida ikkita piyoda rota, 400 nafar kazakni ikki zambarak bilan Jizzaxni bosib olish uchun safarbar etiladi. Bosqinchilar shahar himoyachilari tomonidan qattiq zarbaga uchraydi. M.Chernyaev qurshovda qolgan askarlarni qutqarish uchun yana ikkita qo‘shimcha rota va ikki zambarakni yuborib, askarlarni o‘z qo‘shinlarining lageriga qaytarishga muvaffaq bo‘ladi. Ikki o‘rtada bo‘lib o‘tgan jangda bosqinchilardan sakkiz kishi

oʻldiriladi, oʻn toʻqqiz kishi jarohatlanadi. Jizzax himoyachilaridan esa yuzdan ortiq kishi halok boʻladi[67] M.Chernyaev qoʻshinlari Jizzaxda magʻlubiyatga uchragach, urushni davom ettirishga imkoni boʻlmaganidan, 1865-yil 10-fevralda Sirdaryo tomon chekinishga majbur boʻladi. Amir Muzaffar Jizzaxga mangʻit Olloyor devonbegini hokim etib tayinlab, Jizzaxning Eski shahridagi Oʻrda qal'asi devorlarini mustahkamlash va ta'mirlash haqida unga buyruq beradi. Amirning buyrugʻiga koʻra, Jizzax shahridagi Oʻrdani harbiy jihatdan mustahkamlash ishlari amalgaoshiriladi. Qal'a ikkinchi devor bilan oʻrab olinadi[68]**.** Muhammad Yoqubbek bosh qoʻmondon etib tayinlanib, shaharni himoya qilish uchun 12 ming kishilik askar, 53 ta turli kalibrdagi zambarak va boshqa qurol-yarogʻ, aslahalar Oʻrda qal'asiga keltiriladi. Rossiya soldatlari Oʻratepadan keyin Zomin qal'asini qoʻlga kiritib olgach, qon toʻkish, vayronachilik navbati Jizzax shahriga keladi. Jizzaxda Iskandarbek boshchiligida 10 ming kishilik qoʻshin, 53 toʻp bilan qurollangan himoyachilar boʻlib, toʻp otishda mohir afgʻon askarlari ham bor edi.

General D.T.Romanovskiy qoʻmondonligidagi qoʻshinlar 1866-yil 11-oktabrda Jizzax shahrini qurshab oladilar. Mudofaachilar dushmanning dastlabki hujumini qaytarishadi. 16-oktabr kuni erta tongdan jang boshlanadi. 17-oktabr kuni ertalab dushman soldatlari Oʻratepa va Samarqand darvozalari oldida devorni teshib, shaharning Oʻrda qal'asiga hujum boshlaydilar. Rossiya qoʻshinlari Oʻrda qal'asini qoʻlga kiritish uchun barcha kuchlarini safarbar qiladi. 17-18-oktabr kunlari Buxoro sarbozlari bilan rus qoʻshinlari oʻrtasida shiddatli janglar boʻldi va shahar qurol kuchi bilan egallandi. General Romanovskiyning e'tirof etishicha, Jizzax mudofaachilaridan 6 ming kishi oʻldirilgan, 2 ming kishi asir olingan. Tarixiy manbalarda ta'kidlanishichaesa, hayot-mamot jangida jizzaxliklardan 9000 jangchi, mahalliy tinch aholidan 1500 kishi halok boʻlib, 1500 ga yaqin kishi asirga tushib, ularning 600 tasi ogʻir yarador boʻlgan edi.

Shunday qilib 1865-yil Jizzax vohasi Rossiya imperiyasi tarkibiga qoʻshib olinadi. OʻrtaOsiyoning bosib olingan hududlarida 1867-yilda Rossiya imperiyasining Turkiston general gubernatorligi tuziladi. Turkiston general gubernatorligi ma'muriy-hududiy jihatdan beshta viloyatga, viloyatlar uyezdlarga, uyezdlar esa volostlarga boʻlib boshqarilar edi. Jizzax uezdi XIX asrning ikkinchi yarmi va XX asr boshlarida Samarqand viloyatining uezdlaridan biri hisoblanib, 20 ta volostdan iborat edi.

1917-yil fevral burjua-demokratik inqilobi arafasida Jizzaxda ham murakkab bir ijtimoiy-siyosiy vaziyat yuzaga kelgan edi. Podsho hokimiyatining agʻdarilgani,

---

67Hamid Ziyoyev. Turkistonda Rossiya tajovuzi va zoʼravonligiga qarshi kurash. — T.: “Sharq“, 1998, 218-b

68 Bozorov H. Jizzax muzofotining qadim hokimlari haqida. “Jizzax ovozi“ gazetasi, 2000 yil 15 aprel soni

muvaqqat hukumatning tuzilganligi haqidagi xabar butun Turkistonga, jumladan, Jizzaxga ham yetib keldi. Shaharlarda, jumladan, Jizzaxda ishchi, dehqon vaaskarlar Kengashi va Muvaqqat hukumatning ijroiya qoʻmitalari tuzildi. Bu davrda shaharda Muvaqqat hukumat ijroiya qoʻmitasi tuzilgan boʻlsa-da, amalda u hech qanday qudratgaegaemas edi. Jizzax shahar ishchi, dehqon vaaskar deputatlari Kengashi faollari 1917-yil fevral inqilobi gʻalabasini qoʻllab-quvvatlab, aholi oʻrtasida koʻplab targʻibot-tashviqot ishlarini olib bordilar.

1917-yil oktabr toʻntarishi yuz bergach, butun Rossiyada boʻlganidek, Toshkent va Jizzax shahrida ham muvaqqat hukumat agʻdarilib tashlandi va yangi shoʻrolar hukumati tashkil topdi. 1917-yilning 2-dekabrida Jizzax shahar ishchi va soldat deputatlari Kengashi Turkiston oʻlka Xalq Komissarlari Kengashiga Jizzax shahari va uyezdida hokimiyat ishchi, soldat va dehqon Kengashigaoʻtganligini xabar qildi. Jizzax uyezdi ijroiya qoʻmitasi raisligiga Ne'matilla Qarshiboyev saylandi. Jizzax uyezdida 1918-yili partiya qoʻmitasi, yoshlar qoʻmitasi tuzilib, aholi oʻrtasida keng tashviqot-targʻibot ishlari olib borildi. XX asrning 30-yillarida Stalinning olib borgan qatagʻon siyosati koʻplab fidoiy, vatanparvar yurtdoshlarimizning yostigʻini quritdi. 30-40-yillardagi qatagʻonning qonli toʻfoni Jizzax viloyatini ham chetlab oʻtmadi.

1941-yil 22-iyun kuni fashistlar Germaniyasi SSSR hududiga xoinlarcha bostirib kirdi. Urush haqidagi mash'um xabar Oʻzbekistonning hamma yerlarida boʻlganidek, Jizzax muzofotida ham yashin tezligida tarqalib ketdi. Jizzaxlik jangchilar Moskva, Leningrad, Stalingrad, Kiyev, Minsk shaharlarida fashistlarga qarshi janglarda mardlik koʻrsatib jang qildilar. Praga, Belgrad, Budapesht, Vena shaharlarini ozod qilishdi. Berlin, Kenisberg shaharlarini zabt qilishda faol qatnashdilar.

Jizzax viloyati 1973-yil 28-dekabrda tashkil etilgan. Maydon 21,2 ming km². Aholisi 1,457 mln kishi (2022). Jizzax viloyatida 12 tuman, 20 shahar, 230 qishloq fuqarolari yigʻini bor (2022)[69].

1991-yil 31-avgustdaOʻzbekiston Respublikasi Davlat mustaqilligi e'lon qilindi. Ota-bobolarimizning yuz yillar davomidaorzu qilgan dorulomon kunlar keldi. Mustaqillik yillarida Jizzax viloyati, uning tasarrufidagi Jizzax shahrida mahalliy davlat hokimiyati isloh qilindi. Jizzax viloyati va Jizzax shahrida ma'muriy-boshqaruv sohasidagi islohotlar Oʻzbekiston Respublikasining Konstitusiyasi, Oʻzbekiston Respublikasining “Mahalliy hokimiyat idoralarini qayta tashkil etish toʻgʻrisida“gi (1992-yil 4-yanvar), “Mahalliy davlat hokimiyati toʻgʻrisida“gi

69 https://uz.m.wikipedia.org/wiki/ Jizzax_viloyati

(1993-yil 2-sentyabr), “Xalq deputatlari viloyat, tuman, shahar Kengashlariga saylovlar to‘g‘risida“gi (1999-yil 5-may) qonunlari asosidaamalgaoshirildi. Jizzax viloyati hamda Jizzax shahrida mahalliy ijro hokimiyati organi sifatida hokimiyat va vakolat muddati 5 yil etib belgilangan hokim lavozimi ta’sis etildi. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti farmoni bilan 1992-yilda Y.Tursunov Jizzax viloyati hokimi etib tayinlandi. Jizzax viloyati hokimi qarori bilan Ahmad Soatov Jizzax shahar hokimi etib tayinlandi.

Prezidentimizning 2017-yildagi “Xorijiy investitsiyalar ishtirokidagi “Uzbekistan Pejo Sitroen Automotive” korxonasini tashkil etish to‘g‘risida”gi qaroriga muvofiq “Jizzax” erkin iqtisodiy zonasida “O‘zavtosanoat” aksiyadorlik kompaniyasi Fransiyaning “Pejo Sitroen” guruhi bilan hamkorlikda “Pejo” va “Sitroen” brendlari ostida yo‘lovchi va yuk tashishga mo‘ljallangan yengil tijorat avtomobillarini ishlab chiqarish yo‘lga qo‘yildi. U yerda 2019-yildan boshlab har yili ichki va tashqi bozor uchun yengil tijorat avtomobillarini ishlab chiqaruvchi korxona quriladi.

2013-yildaO‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Jizzax” maxsus industrial zonasini barpoetish to‘g‘risida” va “Angren” maxsus industrial zonasini barpoetish to‘g‘risida”gi farmonlari qabul qilindi. Mazkur farmonlar raqobatbardosh mahsulot ishlab chiqarishni ta’minlaydigan zamonaviy, yuksak texnologiyali ishlab chiqarishlarni tashkil etish uchun xorijiy va mahalliy investitsiyalarni jalb etish, bu borada qulay shart-sharoitlarni shakllantirishga, ishlab chiqarish va resurs salohiyatidan samarali foydalanish, yangi ish joylarini yaratish vaaholi daromadlarini oshirishga xizmat qilishi ko‘zda tutilgan. Iqtisodiy zonalar kiritiladigan investitsiya miqdoridan kelib chiqqan holda 3 yildan 7 yilgacha muddatga bojxona va soliq to‘lovlaridan ozod etiladi. Prezidentning 2016-yildagi farmoniga ko‘ra “Navoiy” erkin industrial-iqtisodiy zonasi, “Angren” va “Jizzax” maxsus industrial zonalari nomini birxillashtirish maqsadida ular bundan buyon “Navoiy”, “Angren” va “Jizzax” erkin iqtisodiy zonalar deb yuritiladigan bo‘ldi.

Mamlakatimizda jismoniy tarbiya va sportning moddiy-texnika bazasini rivojlantirish yuzasidan bir qator ishlar amalgaoshirildi. Xususan, Toshkent, Namangan, Jizzax, Farg‘ona, Buxoro, Xorazm, Andijon, Samarqand, Guliston va boshqa shaharlarda xalqaro standartlarga javob beradigan qator sport majmualari qurildi. Jizzax shahridagi Olimpiya zaxiralari kolleji sport majmualari va boshqalar shular jumlasidandir.

Jizzax shahrida Hamid Olimjon va Zulfiya xotirasiga bag‘ishlab barpoetilgan yodgorlik majmuasi ochildi. Yurtimiz taraqqiyoti yo‘lida fidokorona xizmat qilgan, milliy adabiyotimiz va madaniyatimiz rivojiga ulkan hissa qo‘shgan atoqli davlat arbobi, taniqli yozuvchi Sharof Rashidov tavalludining 100 yilligi nishonlanishi

xalqimizni quvontirdi. O‘zbekiston Prezidentining 2017-yil 27-martdagi “Atoqli davlat arbobi va yozuvchi Sharof Rashidov tavalludining 100 yilligini nishonlash to‘g‘risida”gi qarori asosida 2017-yil 6-noyabr – Sharof Rashidov tug‘ilgan kuni Jizzaxda tantanali tadbirlar bo‘lib o‘tdi. Jizzax shahridagi tadbirdaO‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev ishtirok etib, nutq so‘zladi. Respublika rahbarligiga Islom Karimov kelgach, Sharof Rashidov shaxsiga nisbatan barcha tuhmat va ta’qiblar to‘xtadi. Uning pok nomi oqlandi. 1992-yil Sharof Rashidov tavalludining 75 yilligi keng nishonlandi. 2016-yil Prezident Shavkat Mirziyoyev tashabbusi bilan Jizzax tumaniga Sharof Rashidov nomi berildi.

# III. Umumta’lim maktablarida Jizzax vohasi tarixi mavzusini o‘rganishda interfaol texnologiyalardan foydalanish

## 3.1. Ustrushona vohasining ilk o‘rtaasrlar tarixi mavzusini interfaol texnologiyalar asosida loyihalashtirish

Biz o‘rgangan Jizzax vohasining o‘rtaasrlar davri tarixi maktablarda 7 va 8-sinf O‘zbekiston tarixi darsliklaridao‘rganiladi. Ustrushonaning o‘rtaasrlar davri tarixi mavzusiga 7-sinf O‘zbekiston tarixi darsligidagi “Mahalliy hokimliklarining tashkil topishi” (12-13-mavzular, A.T.Zamonov, N.K.Ismatova va boshqalar, O‘zbekiston tarixi (IV asrdan – XIII asr boshlarigacha) Toshkent, 2022) mavzusi doirasi to‘xtalish lozim. Ushbu mavzuni yangi pedagogik texnologiyaasosidao‘qitish maktab o‘quvchilarida tarixiy bilim va tasavvurlarni shakllantirish, muhim atamalarni yodda saqlab qolish, mavzuga xolislik va tarixiylik nuqtaiy nazaridan turib baho berishga xizmat qiladi.

Xo‘sh, Ustrushonaning o‘rtaasrlar tarixi va madaniyati mavzusini qanday usuldao‘tish o‘quvchilarining bilim va ko‘nikmalarni tezroq egallashlari uchun qulay va samarali bo‘laoladi? Albatta, dars ishlanmalari uchun tayyor qoliplar yo‘q. Chunki dars jarayonini hech qanday qolipga solib bo‘lmaydi. U jonli darsning o‘zida, har xil sharoitlarda va vaziyatlardan kelib chiqib tuzilishi mumkin. Bundaasosan interfaol usullardan foydalanish muhim ahamiyat kasb etadi.

Ustrushona vohasining ilk o‘rtaasrlar tarixi mavzusini interfaol usullardao‘rganishning bir soatlik dars namunasini quyidagi bir nechta metodlarda taqdim etishmaqsadga muvofiqdir.

**1. “Uchta to‘g‘ri va bitta noto‘g‘ri” metodi**

**Ta’rifi.** Har bir ishtirokchi bir varaq qog‘ozdao‘rganilayotgan yoki o‘rganilgan mavzu bo‘yicha uchta to‘g‘ri fikr va bitta noto‘g‘ri fikrni yozadi. Ishtirokchilar juftliklarga to‘planadilar, varaqlar bilan almashadilar va qaysi fikr noto‘g‘ri bo‘lganligini aniqlaydilar.

**Foydalanish doiralari.** Uy ishini tekshirish vaqtida, har qanday o‘quv fanida mavzuni mustahkamlashda foydalanish mumkin.

**Afzalliklari.**Kuzatuvchanlikni rivojlantiradi, axborotni tanlab olish ko‘nikmasini ishlab chiqadi, bolalarni xato topish va fikrlarni ifodalashgao‘rgatadi, o‘qituvchigao‘quvchilarning bilimlarini tekshirishga imkon beradi.

**Qiyinchiliklari.** Materialni o‘zlashtirib ololmagan bolalar topshiriqni uddalay olmasliklari xavfi bor. O‘qituvchiga fikrlar aniqligi va to‘g‘riligini kuzatish,

mashqni o‘tkazish uchun vaqtni mo‘ljallab olish qiyin, chunki o‘quvchilarda ko‘pincha fikrlarni aniq ifodalash ko‘nikmasi mavjud bo‘lmaydi.

**2. “Toza doska“ metodi.**

O‘qitivchi doskaga mavzugaoid bir nechtaatamalar yoki yillar, tarixiy shaxslarni yozishi mumkin. O‘quvchilar esa birma-bir har bir so‘zning to‘g‘ri javobini aytadi va doskadagi so‘zlarni birma-bir o‘chirib boraveradi. Natijada doska toza bo‘ladi. Ushbu metod o‘quvchilarni tezkorlikka vaepchillikka, xotirasini mustahkamlashga xizmat qiladi.

**3. “Quvnoq halqa“ metodi.**

Sinf jamoasini 2 yoki 3 guruhga bo‘lib, kichik halqachalarni ruchkalar yordamida tarixgaoid atamalar aytib bir-birlariga uzatishadi. Har bir jamoa tezkorlik bilan yana birinchi o‘quvchiga yetkazib berishi lozim. Ushbu metod o‘quvchilarni tezkorlikka, hushyorlikka va jamoaviylik tuyg‘usini shakllantirishga xizmat qiladi.

Mavzuning o‘tilishi dars jarayonini loyihalash bosqichi asosida quyidagicha tashkillashtiriladi:

**I. Dars mavzusi:** Mahalliy hokimliklarning tashkil topishi.

**II. Darsning maqsadi:** Mahalliy hokimliklar va Ustrushona tarixi bilan o‘quvchilarni tanishtirish. O‘quvchilarning quyidagi bilim, ko‘nikma va malakalarini egallashlarigaerishish:

**a) ta’limda:** Yozma manbalarda mahalliy hokimliklar, xususan, Ustrushonaning o‘rtaasrlar davri tarixining yoritilishi

**b) tarbiyaviy sohada:** Ustrushona xalqlari madaniyati, o‘zi yashab turgan hududning o‘tmish tarixini o‘rganish, o‘quvchilarda Vatanparvarlik ruhini shakllantirish.

**d) takomillashuvga yo‘naltiruvchi ta’lim;**

**e) o‘quvchilar mustaqil o‘qishlar uchun tavsiyaetiladigan tarixiy, badiiy adabiyotlar.**

**III. Darsda yoritilishi lozim bo‘lgan asosiy tushuncha vaatamalar:** Ustrushona, afshin, chokar, tudun, eltabar, ko‘handiz, rabod, tujjor,

**IV. Dars uchun zarur jihozlar va ma’lumot manbalari:** 7-sinf uchun O‘zbekiston tarixi darsligi, voha hokimliklari va Ustrushonaning o‘rtaasrlar davrigaoid xaritalar, dunyo siyosiy xaritasi, Markaziy Osiyoning siyosiy xaritasi, Ustrushonaning

O‘zbekiston tarixida tutgan o‘rnigaoid jadval va chizmalar, plakatlar, tarqatma materiallar, qog‘oz, yozuv qurollari, doska, proektor va boshqa narsalar.

**Tarqatma materiallar:**

1. Uyga vazifalar va darsdagi mavzular bo‘yicha yozilgan atamalar, terminlar.

2. Mavzugaoid test savollari.

3. Krossvordlar.

**Darsning blok chizmasi:**

| T/r | **Dars bosqichlari** | **Vaqt** |
|---|---|---|
| 1 | Tashkiliy qism | 3 daqiqa |
| 2 | Uyga vazifani takrorlash | 5 daqiqa |
| 3 | Guruhlarda ishlash | 10 daqiqa |
| 4 | O‘qituvchining yangi mavzuni tushuntirib berishi | 10 daqiqa |
| 5 | Blits so‘rov | 7 daqiqa |
| 6 | Darsga xulosa yasash | 3 daqiqa |
| 7 | O‘quvchilarni qiziqtirgan savollarga javob berish | 5 daqiqa |
| 8 | Uyga vazifa berish va baholash | 2 daqiqa |

1.Tashkiliy ishlar (3 daqiqa)

Bundao‘qituvchi o‘quvchilar bilan salomlashadi, o‘quvchilarning davomatigae’tibor beradi, o‘quvchilarning va sinf xonasining darsga tayyorligini kuzatadi, doskaga yangi mavzuni yozadi.

2. Uyga vazifani takrorlash (5 daqiqa).

O‘qituvchi o‘quvchilarga uyga vazifani takrorlab olishi uchun vaqt beradi. Bu paytdao‘qituvchi o‘zi tayyorlagan tarqatma materiallarni tarqatib chiqadi, metodlarga tayyorgarlik ko‘radi, mavzu yuzasidan slaydlarni shay holatga keltiradi.

3. Guruhlarda ishlash (10 daqiqa).

O‘tilgan mavzu bo‘yicha tarqatma materiallarning javobi tinglanadi. O‘quvchi javob berayotgan paytda  boshqao‘quvchilarning darsga quloq solishi nazorat qilinadi vao‘zaro hurmat prinsipigaasoslanadi.

4. O‘qituvchi yangi mavzuni tushuntirib beradi (10 daqiqa).

Bundao‘qituvchi darslikni o‘zigagina tayanib qolmasdan qo‘shimcha manba vaadabiyotlardan unumli foydalanishi, mavzugaaloqador qo‘shimcha ma’lumotlar berib o‘tishi mumkin. Bu o‘quvchilarning fanga qiziqishi yanadaoshiradi. O‘qituvchi mavzuda uchraydigan atama va terminlarga izohlar berar ekan, bu atama va terminlarning qaysi tildan olinganligi va hozirgi davrda ma’lum sohada ishlatilishi yoki ishlatilmasligi ham izohlab o‘tadi.

5.  Blits so‘rov (7 daqiqa)

O‘qituvchi yangi mavzuni mustahkamlash uchun sinfni guruhlarga bo‘lib, mavzu yuzasidan blits-so‘rovlar beradi. Blits-so‘rovda faol ishtirok etgan o‘quvchilar baholanadi va javobi topilmagan savollar uyga vazifa qilib berialdi.

6. Darsga xulosa yasash (3 daqiqa)

O‘qituvchi  umumiy dars yakunini chiqaradi. Bugungi mavzu orqali o‘quvchilar nimalarni o‘rgangani, undan o‘zlari uchun olishi kerak bo‘lgan ibrat va xulosalar haqida to‘xtaladi. O‘quvchilarning  darsdagi faolligi foizi aniqlanadi,

7. O‘quvchilarni qiziqtirgan savollarga javob berish (5 daqiqa).

O‘qituvchi o‘quvchilarga mavzugaoid o‘zlarini qiziqtirgan yoki tushunmagan savollari bo‘lsa unga javob berishini aytadi va savollarga javob beradi.

8. Uyga vazifa berish va baholash (2 daqiqa)

O‘qituvchi uyga vazifa beradi va darsda faol qatnashgan o‘quvchilarni baholaydi.

Uyga topshiriq:

1. Mavzuni o‘rganib kelish.

2. Mavzugaoid atamalarni yod olish.

3. Mavzu yuzasidan savollarga javob berish.

Bunday interfaol dars o‘tishda sinfdagi o‘quvchilar yuz foiz darsga jalb qilinadi, shu bilan birga ularning og‘izaki  nutqi ham rivojlanadi. O‘quvchilarda shaxsiy fikr shakllanadi, jamoa bilan ishlash ko‘nikmasi paydo bo‘ladi. Mavzuni yoritishda barchaning faol qatnashishi dars samaradorligining oshirishga yordam beradi.

### 3.2. 1916-yilgi Jizzax qo‘zg‘oloni mavzusini interfaol usullarda o‘rganish

Biz o‘rgangan Jizzax vohasining yangi vaeng yangi davri tarixi haqida maktab darsligining 9, 10 va 11-sinf O‘zbekiston tarixi darsligida ma’lumotlar uchraydi. 9-sinf O‘zbekiston tarixi (S.Tillaboyev, A.Zamonov, O‘zbekiston tarixi (XIX asrning ikkinchi yarmi-XX asr boshlari), T, “ Sharq”, 2019) darsligida Jizzax hududining podsho Rossiyasi tomonidaegallanishi va unga qarshi qurolli harakatlar, 1916-yilda bo‘lib o‘tgan Jizzax qo‘zg‘oloni haqida ma’lumotlar berib o‘tilgan. 10-sinflar uchun O‘zbekiston tarixi (Q.Rajabov vaA.Zamonov, O‘zbekiston tarixi (1917 – 1991-yillar), T, G‘ofur G‘ulom nashriyoti, 2022) darsligidaesaO‘zbekiston tarixining, xususan, Jizzax vohasi tarixining 1917-1991-yillardagi tarixi, ya’ni sovetlar davri tarixi haqida ma’lumotlarni uchratamiz. Bu bosqichda biz milliy-hududiy chegaralanishning o‘tkazilishi, kollektivlashtirish, bolsheviklarga qarshi milliy-istiqlolchilik harakati, Stalin qatag‘onlari, Ikkinchi jahon urushi, urushdan keyingi davrdan to 1991-yil Vatanimiz mustaqilligi e’lon qilingunigacha bo‘lgan davr voqealari haqidao‘rganamiz. Maktab darsligining 11-sinflar uchun mo‘ljallangan O‘zbekiston tarixi (N.Jo‘rayev, A.Zamonov, O‘zbekiston tarixi (Mustaqillik davri), T, G‘ofur G‘ulom nashriyoti, 2018) kitobida biz O‘zbekistonning, xususan Jizzax viloyatining eng yangi davr tarixi, ya’ni 1991-yildan to bugungi kunimizgacha bo‘lgan davrdagi milliy mustaqillik davri tarixini o‘rganamiz.

**Darsning texnologik xaritasi**

| | | |
|---|---|---|
| Tayanch tushunchalar | | Birinchi jahon urushi, mardikorlikkaolish, front, Nazirxo‘jaeshon, Abdurahmon jevachi, Damin kulol, Kuyaboshi, jeva, pulemyot, Ivanov, Afanasyev, Jizzax qo‘zg‘oloni |
| | Ta’limiy | O‘quvchilarga Rossiya mustamlakachilik siyosati, unga qarshi o‘lkaaholisining milliy ozodlik harakatlari, Birinchi jahon urushi va uning Turkistonga ta’siri, mardikorlikkaolish siyosati va unga qarshi qurolli harakatlar haqida ma’lumot berish. |
| Dars maqsadi | Tarbiyaviy | O‘quvchilarga Nazirxo‘jaeshon, Abdurahmon jevachi kabi harakat ishtirokchilarining qahramononа kurashlari bilan tanishtirib, Vatanga muhabbat, mustaqilligimiz qadri haqida |

| | | |
|---|---|---|
| | | ma’lumot berish va ularda Vatanparvarlik tuyg‘ularini kuchaytirish |
| | Rivojlantiruvchi | O‘quvchilarda Mustaqillik eng ulug‘ ne’mat ekanligini, yurt uchun, Vatan ozodligi uchun kurashgan insonlarga hurmat vaehtirom hissini shakllantirish vaozodlik kurashchilariga nisbatan faxr hissini uyg‘otish |
| Dars turi | | Amaliy, |
| O‘qitish usullari va uslublari | | T.A.R.I.X. metodi, “Aqliy hujum”, savol-javob va boshqa |
| O‘qitishning didaktik materialari va texnik vositalar | | Darslik, O‘zbekistonning siyosiy xaritasi, XIX asr oxiri — XX asr boshlaridagi dunyo siyosiy xaritasi, tarqatmalar, kompyuter, proyektor, doska, Jizzax qo‘zg‘oloni haqida tarixiy va badiiy adabiyotlar. |

Dars bosqichlari va ulargaajratilgan vaqt 45 minut

| | | |
|---|---|---|
| 1 | Tashkiliy qism. | 3 daqiqa |
| 2 | O‘tgan mavzuni takrorlash. | 15 daqiqa |
| 3 | Yangi dars mavzusini tushuntirish | 5 daqiqa |
| 4 | Aqliy hujum | 7 daqiqa |
| 5 | Mustahkamlash | 10 daqiqa |
| 6 | O‘quvchilar bilimini baholash | 3 daqiqa |
| 7 | Uyga vazifa | 2 daqiqa |

Darsning borishi: **1) Tashkiliy qism: (3 daqiqa)**

Dastlab o‘qituvchi o‘quvchilar bilan salomlashadi, sinf xonasining vao‘quvchilarning darsga tayyorligini tekshiradi, davomat aniqlanib, o‘quvchlarning diqqatini darsga qaratiladi.

**2) O‘tgan mavzuni takrorlash: (15 daqiqa).**

Bu jarayondao‘qituvchi turli metodlardan, o‘yinli, interfaol usullardan foydalangan holda dars jarayonini tashkil qilish mumkin. Bunday intellektual o‘yinlar o‘quvchilarning fanga qiziqishni yanadaoshiradi, jamoa bilan ishlash ko‘nikmasini shakllantiradi, ma’lumotlarni xotirada yaxshi eslab qolishga yordam beradi. O‘tilgan mavzuning bayoni:

Rossiya imperiyasining 1916-yildagi mardikorlikkaolish to‘g‘risidagi farmoni Turkiston o‘lkasining barcha hududlariga yoyilib, unga qarshi chiqishlar mahalliy aholining milliy-ozodlik harakatlarigaaylanib ketdi. Bular orasida Jizzaxda bo‘lib o‘tgan qo‘zg‘olon o‘lkada mustamlakachilar zulmidan ozod bo‘lish va bosqinchilarga qarshi mardonavor kurash maydonigaaylandi. Jizzax aholisi, asosan, don mahsulotlari yetishtirish bilan shug‘ullanib, ularning yerlari imperiyaning markaziy hududlaridan ko‘chirib keltirilganlarga berib yuborilishi, soliqlarning ko‘payib borishi ularning ahvoli yomonlashishigaolib keldi. Aholining 19 yoshdan 43 yoshgacha bo‘lgan erkaklari front ortidagi ishlarga safarbar qilinishi butun o‘lkadagi kabi Jizzaxda ham jabr-zulm, adolatsizliklardan tobora keskinlashib borayotgan norozilik chiqishlari xalq qo‘zg‘olonigaaylanishigaolib keldi. Mardikorlikkaolinadiganlarning tuzilgan ro‘yxatiga muvofiq Samarqand viloyatining Jizzax uyezdidan 11 ming kishi belgilandi. 1916-yil 3-iyulda farmon e’lon qilinishi bilan xalq orasida norozilik boshlanib ketdi. 5-iyulda dastlabki g‘alayonlar boshlandi. Bundaaholi farmonning bekor qilinishini, ro‘yxat tuzishni to‘xtatishni talab qiladi. Jizzax qo‘zg‘oloniga Nazirxo‘jaeshon vaAbdurahmon jevachilar rahbarlik qilganlar. Jizzax aholisi mardikorlikka qarshi ommaviy qo‘zg‘olon ko‘tarish maqsadida boshqa shaharlarga, jumladan, Toshkent, Samarqand va ko‘plab atrofdagi qishloqlargao‘z vakillarini yubordilar. 13iyulda Jizzax shahrida Damin kulol boshchiligidahunarmandlar mardikorlikkaolish bo‘yicha ro‘yxatni talab qilib qishloq oqsoqoli Mirzayor Xudoyorov oldiga bordilar. Undagi ro‘yxat, asosan, kambag‘al oila vakillaridan tuzilgan bo‘lib chiqdi. Bundan norozi bo‘lgan aholi ro‘yxatni berishni va uni qaytadan tuzishni talab qildilar. Mirzayor Xudoyorov ro‘yxatni bermay, to‘plangan odamlarni haqorat qildi. Bu holat aholining keskin noroziligini keltirib chiqardi. Shundan keyin ketmon, tayoqlar bilan qurollangan qo‘zg‘olonchilar Jizzaxning yangi shahar qismiga yo‘l oladi. Qo‘zg‘olonni bostirish uchun uyezd boshlig‘i o‘z yordamchilari bilan yetib keladi, lekin ularni qaytaraolmaydi. Qo‘zg‘olonchilar safiga shahar va uning atrofidan

ko‘plab kishilar qo‘shildi. Nazirxo‘jaeshon qo‘zg‘olonchilarga umumiy rahbar bo‘ldi. Jizzax qo‘zg‘oloni ishtirokchilari mustamlakachi ma’muriyatga tegishli bo‘lgan harbiy, ma’muriy va boshqa joylarga hujum qildilar. Ular 13-iyul kuni temiryo‘l stansiyalarini, aloqa simlarini uzib, temiryo‘l va ko‘priklarni buzib tashladilar. 14-iyuldaAbdurahmon jevachi o‘z uyida turli joylardan yuborilgan vakillar bilan yig‘ilish o‘tkazdi va unda Jizzaxdan 12 chaqirim uzoqlikda joylashgan Kuyaboshi degan joyda to‘planib, barcha birgalikda harakat qilishga kelishildi. Bu xabarni atrofdagi joylarga yetkazish uchun vakillar yuboriladi. Jizzaxdagi bu voqealardan xabar topgan podsho hukumati polkovnik Ivanov boshchiligida harbiy kuchlarni u yerga yubordi. 18-iyul kuni Turkistonda harbiy holat e’lon qilindi. Bu vaqtda mustamlakachi hukumat tomonidan qo‘zg‘olonni bostirish va uning ishtirokchilarini jazolash choratadbirlari ishlab chiqildi. Jizzaxga polkovnik Ivanov boshchiligida 13 ta rota soldat, 2 taartilleriya qismi, kazak otryadlari, jami ikki yarim ming kishilik harbiy kuchlar yuborildi. Ular Jizzax shahrini to‘p va pulemyotlardan o‘qqa tutdilar. Mustamlakachilar qo‘shini dastlab Jizzaxni, keyin Zominni egallab, so‘ng Sangzorga yurish qiladi. Qo‘shin qurolsiz qo‘zg‘olonchilarni ayovsiz o‘qqa tutadi. Abdurahmon jevachi omon qolgan 600 kishilik odamlari bilan 20-21-iyulda polkovnik Afanasyev boshchiligidagi harbiy kuchlarga qarshi jang olib bordi. Ivanov boshchiligidagi harbiy kuchlarning yordamga kelishi qo‘zg‘olonchilarning mag‘lubiyatga uchrashini ta’minladi. Natijada qo‘zg‘olonchilar yengildi va chekinishga majbur bo‘ldi. Qo‘zg‘olon rahbarlari va faol ishtirokchilaridan Abdurahmon jevachi, Nazirxo‘jaeshon, akauka To‘raqul vaEshonqul To‘rabekovlar, Qosim hoji eshonlar qo‘lgaolinib, o‘lim jazosiga hukm etildi. Mustamlakachi hukumatning jazo qo‘shini qo‘zg‘olonchilarni ayovsiz ravishda jazolashga kirishdi. Qo‘zg‘olon ko‘tarilgan qishloqlargao‘t qo‘yildi. Uylar yondirildi. Ularning oilaa’zolari ham jazoga tortildi. Bu jazodan qariyalar, ayollar, hatto yosh bolalar ham chetda qolmadi. Jizzaxga 26-27-iyulda yana qo‘shimcha jazootryadlari yetib kelib, jazoni yanada kuchaytirdi. Qo‘zg‘olonchilardan 3 ming kishi hibsgaolindi. Ularning boshliqlari o‘lim jazosiga, qolganlari qamoq va surgunga hukm qilindi. Mahalliy aholining qo‘zg‘olonda ishtirok etganligi, qo‘zg‘olonchilarga xayrixoh bo‘lganligi va ularni tutishda podsho hukumatiga yordam bermaganligi uchun o‘z uylaridan cho‘lga haydab yuborildi.

9-sinf O‘zbekiston tarixi fanidan “Jizzax qo‘zg‘oloni” mavzusini T.A.R.I.X. uslulidao‘tish jarayonlarini o‘rganamiz. T.A.R.I.X. — bu usul quyidagi jadval asosida to‘ldiriladigan jamoaviy o‘yinli usulidir. Ya’ni “T.A.R.I.X.“ usuli quyidagi so‘zlarning bosh harflaridan olingan bolib, T-test savollar, A-anagrammalar, R-raqamlardagi voqealar, I-ikki tarixiy jarayonni solishtirish, X-xulosa kabi

qismlardan iborat bo‘lib, bu jadvalni guruh bilan birgalikda to‘ldirish orqali o‘quvchilar mavzuning asosiy mazmuni keltirib chiqarishadi.

| Tarix | Shartlar | Izoh | Ball |
|---|---|---|---|
| T | Test savoli | Mavzu bo‘yicha 5 ta test savollari yozib qo‘yiladi. Har bir savolga to‘g‘ri javob uchun 1 balldan qo‘yiladi. To‘plagan ball Ballar qismiga qo‘yiladi. | 5 ball |
| A | Atamalar izohini toping | Mavzu bo‘yichaatamalar beriladi. Jamoalar atamalarga berilgan ta’riflarni to‘g‘ri javob bilan moslastiradi. Atamalar izohi uchun 5 ball beriladi. To‘plagan ball Ballar qismiga qo‘yiladi. | 5 ball |
| R | Raqamdagi voqealar | Mavzu bo‘yicha tarixiy raqamlardan 5-ta beriladi va bungao‘quvchi shu tarixiy sanada qanday voqea bo‘lib o‘tganini shu tarixiy sananing to‘g‘risiga yozib qo‘yadi. Har bir to‘g‘ri javob uchun 1 balldan qo‘yiladi. To‘plagan ball “Ballar” qismiga qo‘yiladi. | 5 ball |
| I | Ikki tarixiy jarayonni solishtirish | Ikki tarixiy shaxs, tarixiy obida yoki voqea beriladi, Ushbu ikki jarayonni o‘quvchi bir-biridan farq jihatlarini taqqoslab solishtiradi va to‘g‘ri javob uchun 5 ball beriladi. To‘plagan ball Ballar qismiga qo‘yiladi. | 5 ball |
| X | Xulosa | Mavzuning eng asosiy mazmuni yoziladi. Javob uchun 5 ball beriladi. Eng so‘nggi natija baliga qarab rag‘bat yoki tanbeh beriladi. Masalan: 20-25 ballgacha-tasanno, 15-20-ballgachaofarin, 10-15-ballgacha yaxshi, 5-10-ballgacha qoniqarli, 0-4 ballga qoniqarsiz. | 5 ball |

O‘qituvchi sinfdagi o‘quvchilarni 3 ta guruhga bo‘ladi. Har bir jamoao‘zlariga mavzuga mos nom qo‘yishadi. Masalan, 1-jamoa Nazirxo‘jaeshon jamoasi, 2-jamoaAbdurahmon jevachi jamoasi, 3-jamoa Damin kulol jamoasi.

**Birinchi shart.** Har bir jamoagaoldindan tayyorlab qo‘yilgan 5 ta test savollari yozilgan varaqlar tarqatiladi. Test uchun har bir jamoaga 3 daqiqa vaqt beriladi. 1-shart uchun jamoalarga berilgan namunaviy test savollari:

Birinchi jamoaga.

1. XIX asr oxiri — XX asr boshlarida Jizzax aholisi, asosan, nima yetishtirishgan?

A) don mahsulotlari. B) paxta. C) bog‘dorchilik mahsulotlari.

2. 1916-yildagi Jizzax qo‘zg‘oloni boshlanishidan oldingi ijtimoiy vaziyatga bir nazar tashlang. Bu davrda aholining ahvoli yomonlashuviga nima sabab bo‘lgan edi?

A) ularning yerlari imperiyaning markaziy hududlaridan ko‘chirib keltirilganlarga berib yuborilishi, soliqlarning ko‘payib borishi

B) Birinchi jahon urushi natijasida vujudga kelgan og‘ir iqtisodiy vaziyat

C) tez-tez ro‘y berib turuvchi qurg‘oqchilik va tabiiy ofatlar

3. 1916-yildagi mardikorlikkaolish haqidagi farmonga ko‘ra, necha yosh oralig‘idagi erkaklar front orti ishlariga safarbar qilinishi kerak bo‘lgan?

A) 19 yoshdan 43 yoshgacha bo‘lgan

B) 18 yoshdan 30 yoshgacha bo‘lgan

C) 20 yoshdan 43 yoshgacha bo‘lgan

4. Mardikorlikkaolinadiganlarning tuzilgan ro‘yxatiga muvofiq Samarqand viloyatining Jizzax uyezdidan qancha kishining mardikorlikkaolinishi belgilandi?

A) 11 ming kishi. B) 38 ming kishi. C) 50 ming kishi

5. Rossiya imperatorining mardikorlikkaolish haqidagi farmoni Jizzaxda qachon e’lon qilinadi?

A) 1916-yil 3-iyulda B) 1916-yil 5-iyul. C) 1916-yil 25-iyun

Ikkinchi jamoaga:

1. Jizzax uyezdida mardikorlikkaolishga qarshi dastlabki g‘alayonlar qachon boshlandi?

A) 1916-yil 5-iyulda. B) 1916-yil 3-iyul. C) 1916-yil 5-iyun

2. Jizzax aholisi mardikorlikka qarshi ommaviy qo‘zg‘olon ko‘tarish maqsadida qayerlargao‘z vakillarini yubordilar?

A) Toshkent B) Samarqand C) Barchasi to‘g‘ri

3. Abdurahmon jevachining uyida bo‘lib o‘tgan yig‘ilishda nima kelishib olindi?

A) Jizzaxning Kuyaboshi degan joyida to‘planib, barcha birgalikda harakat qilishga kelishildi.

B) uyezd boshqarmasiga hujum qilishga kelishildi

C) Temiryo‘l stansiyalariga hujum qilishga kelishib olindi

4. Jizzaxga polkovnik Ivanov boshchiligida qancha harbiy kuchlar yuborildi?

A) ikki yarim ming kishilik harbiy kuchlar

B) bir yarim ming kishilik harbiy kuchlar

C) 3 ming kishilik harbiy kuchlar

5. Qo‘zg‘olonchilardan qancha kishi hibsgaolindi?

A) 3 ming kishi. B) 11 ming kishi. C) 2,5 ming kishi

Uchinchi jamoaga:

1. Kim qo‘zg‘olonchilarga umumiy rahbar bo‘ldi?

A) Nazirxo‘jaeshon. B) Abdurahmon jevachi. C) Damin kulol

2. Qachon Turkistonda harbiy holat e’lon qilindi?

A) 1916-yil 18-iyul kuni. B) 1916-yil 25-avgustda. C) 1916-yil 25-iyunda

3. Jizzaxdagi voqealardan xabar topgan podsho hukumati kim boshchiligida harbiy kuchlarni u yerga yubordi?

A) polkovnik Ivanov. B) general Skobelev. C) general Abramov

4. Polkovnik Afanasyev boshchiligidagi harbiy kuchlarga qarshi kim jang olib bordi?

A) Abdurahmon jevachi. B) Nazirxo‘jaeshon. C) Qosim hoji eshon

5. Qachon Jizzaxga qo‘shimcha jazootryadlari yetib keldi?

A) 1916-yil 26-27-iyulda. B) 1916-yil 25-26-iyun. C) 1916-yil 15-16-avgust

**Ikkinchi shart.** Bundao‘quvchilarga mavzu bo‘yichaatamalar beriladi. Jamoalar atamalarga berilgan ta’riflarni to‘g‘ri javob bilan moslashtiradi. Atamalar izohi uchun 5 ball beriladi. To‘plagan ball Ballar qismiga qo‘yiladi. Atamalar izohi uchun namuna:

| T/r | Atama | | Izoh |
|---|---|---|---|
| 1 | Jeva | A | qurol-aslahaxona boshlig‘i |
| 2 | Pulemyot | B | qurol-aslaha |
| 3 | Jevachi | C | o‘qni tez otadigan avtomatik qurol |

**Uchinchi shart.** Mavzu bo‘yicha tarixiy raqamlardan 5-ta beriladi va bungao‘quvchi shu tarixiy sanada qanday voqea bo‘lib o‘tganini shu tarixiy sananing to‘g‘risiga yozib qo‘yadi. Har bir to‘g‘ri javob uchun 1 balldan qo‘yiladi. To‘plagan ball “Ballar” qismiga qo‘yiladi. Masalan:

**1916-yil 25-iyun -** Rossiya imperatorining “Front ortidagi xizmatlar uchun Turkiston, Sibir va Kavkazdan 19 yoshdan 43 yoshgacha bo‘lgan erkaklar safarbarligi” to‘g‘risidagi farmoni e’lon qilindi.

**1916-yil 3-iyul** — Samarqand viloyatining Jizzax uyezdida mardikorlikkaolish haqida podsho farmoni e’lon qilindi.

**1916-yil 5-iyul** — Jizzaxda dastlabki g‘alayonlar boshlandi.

**1916-yil 13-iyul** — Jizzax shahrida Damin kulol boshchiligida hunarmandlar mardikorlikkaolish bo‘yicha ro‘yxatni talab qilib qishloq oqsoqoli Mirzayor Xudoyorovning oldiga bordilar.

**1916-yil 13-iyul** — Jizzaxda qo‘zg‘olonchilartemiryo‘l stansiyalarini, aloqa simlarini uzib, temiryo‘l va ko‘priklarni buzib tashladilar.

**1916-yil 14-iyul —** Abdurahmon jevachi o‘z uyida turli joylardan yuborilgan vakillar bilan yig‘ilish o‘tkazdi va unda Jizzaxdan 12 chaqirim uzoqlikda joylashgan Kuyaboshi degan joyda to‘planib, barcha birgalikda harakat qilishga kelishildi. Bu xabarni atrofdagi joylarga yetkazish uchun vakillar yuboriladi.

**1916-yil 18-iyul —** Turkistonda harbiy holat e’lon qilindi.

**1916-yil 20-21-iyul —** Abdurahmon jevachi omon qolgan 600 kishilik odamlari bilan polkovnik Afanasyev boshchiligidagi harbiy kuchlarga qarshi jang olib bordi.

**1916-yil 26-27-iyul —** Jizzaxga yana qo‘shimcha jazootryadlari yetib kelib, jazoni yanada kuchaytirdi.

**To‘rtinchi shart.** Ikki tarixiy shaxs, tarixiy obida yoki voqea beriladi, Ushbu ikki jarayonni o‘quvchi bir-biridan farq jihatlarini taqqoslab solishtiradi va to‘g‘ri javob uchun 5 ball beriladi. To‘plagan ball Ballar qismiga qo‘yiladi. Masalan, XIX asr oxirida Turkistondagi milliy-ozodlik harakatlari va 1916-yildagi ozodlik harakatlarining o‘ziga xos tomonlari, o‘xshash va farqli tomonlari haqida ma’lumot bering (“Vabo isyoni” va Jizzax qo‘zg‘oloni misolida).

**Beshinchi shart.** Xulosa. Jamoalar mavzu bo‘yicha umumiy xulosaga keladilar va bu xulosalarini jamoa sardori yoki jamoaning biron bir vakili og‘izaki tarzda bayon qiladi.

**3. Yangi mavzu bayoni: (5 daqiqa).** Yangi mavzu doskaga yozilgach, o‘qituvchi mavzuni osonroq tushuntirish uchun kichik rejalarga bo‘lib chiqadi va shu rejalar asosidao‘quvchilarga tushuntirib beradi. Bundao‘qituvchi darslikni o‘zigagina tayanib qolmasdan qo‘shimcha manba vaadabiyotlardan unumli foydalanishi, mavzugaaloqador qo‘shimcha ma’lumotlar berib o‘tishi mumkin. Bu o‘quvchilarning fanga qiziqishi yanadaoshiradi. O‘qituvchi mavzuda uchraydigan atama va terminlarga izohlar berar ekan, bu atama va terminlarning qaysi tildan olinganligi va hozirgi davrda ma’lum sohada ishlatilishi yoki ishlatilmasligi ham izohlab o‘tadi.

**4. “Aqliy hujum” metodi (7 daqiqa).** Yangi mavzuni tushtirish davomidao‘qituvchi “aqliy hujum“ metodidan foydalanadi. Bundao‘qituvchi o‘quvchilarga kutilmagan savollar beradi vao‘quvchilar bunga tezkorlik bilan javob berishi kerak bo‘ladi.

**5. Mustahkamlash: (10 daqiqa).** Quyidagi mavzugaoid sana vaatamalar yozilgan kartochkalarni o‘quvchlarga tarqatgan holdao‘quvchilarni bilimini mustahkamlash.

1916-yil iyun; 1916-yil iyul; 1914-1918; Birinchi jahon urushi; milliy-ozodlik harakatlari; Jevachi;

**6. Darsni yakunlash.** O‘quvchilar bilimini baholash. (3 daqiqa). Dars davomida yaxshi qatnashgan o‘quvchilar baholanib rag‘batlantiriladi. O‘quvchilarni qiziqtirgan savollarga javob beriladi.

**7. Uyga vazifa (2 daqiqa).** O‘qituvchi o‘quvchilarga kelasi darsga uyga bazifalar beradi. Mavzu yuzasidan savollar tuzish, xaritalar bilan ishlash, mavzugaoid qo‘shimchaadabiyotlardan ma’lumotlar to‘plash kabi vazifalar berilishi mumkin.

# XULOSA

Mamlakatimizdaamalgaoshirilayotgan islohotlar natijasida jamiyatning barcha sohalarida, ayniqsa ta’lim sohasida ham so‘nggi yillarda tub burilishlar yuz bermoqda. Yurtimizda ilm-fan, texnika va texnologiyalarning so‘nggi yutuqlarigaasoslangan mukammal ta’lim tizimini barpoetish vaqt o‘tgan sari dolzarb ahamiyat kasb etmoqda. Hozirgi globallashuv jarayonida yoshlarni Vatanga muhabbat ruhida tarbiyalash ijtimoiy-gumanitar fanlar ichida Tarixi fanining o‘rni kattadir. Chunonchi, o‘zlikni anglash tarixni bilishdan boshlanadi.

Xususan, hozirgi paytda ta’lim tizimidao‘qitilayotgan fanlarni mavzular bo‘yicha samarali loyihalash, hamda ularni dars jarayoniga tatbiq etish mexanizmini yoritib berishga, kam vaqt sarflab ko‘proq ilmiy-pedagogik natijagaerishishga harakat qilinmoqda. Hozirgi ta’lim jarayonidagi tadqiqotlar shuni isbotlamoqdaki moddiy ba’za, standart, o‘quv rejalar, dastur va darsliklar qanchalik takomillashtirilmasin, kutilgan asosiy natijagaerishish, chuqur va puxta bilim berish, yuqori sifatdagi o‘zlashtirishgaerishish bevosita nazariy, amaliy va laboratoriya mashg‘ulotlarini olib boruvchi o‘qituvchining ijodkorligi, izlanuvchanligi, malakasiga, pedagogik mahoratiga bog‘lanib qolish bilan bir qatordao‘quv-biluv markaziga ta’lim oluvchini turmog‘ini taqozoetadi. Har qanday ta’lim o‘quvchi shaxsiga, uning qiziqish, xohish-istagiga, ehtiyojiga qaratilmog‘i, ya’ni ta’limni individuallashtirishni talab etadi.

O‘zbekiston Respublikasida umumiy o‘rta va maktabdan tashqari ta’limni tizimli isloh qilishning ustuvor yo‘nalishlarini belgilash, o‘sib kelayotgan yosh avlodni ma’naviy-axloqiy va intellektual rivojlantirishni sifat jihatidan yangi darajaga ko‘tarish, o‘quv-tarbiya jarayoniga ta’limning innovatsion shakllari va usullarini joriy etish maqsadida, 2019-yil 29-aprelda“O‘zbekiston Respublikasi Xalq ta’limi tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to‘g‘risida“gi PF-5712-sonli Farmoni qabul qilindi. Unda mamlakatimizning 2030-yilgacha Xalqaro miqyosdao‘quvchilarni baholash dasturi PISA (The Programme for International Student Assessment) reytingida dunyoning TOP-30 ta mamlakati qatoriga kirishigaerishish, uzluksiz ta’lim tizimi mazmunini sifat jihatidan yangilash, shuningdek professional kadrlarni tayyorlash, qayta tayyorlash va malakasini oshirish, o‘qitish metodikasini takomillashtirish, ta’lim-tarbiya jarayoniga individuallashtirish tamoyillarini bosqichma-bosqich tatbiq etish, xalq ta’limi sohasiga zamonaviy axborot-kommunikatsiya texnologiyalari va innovatsion loyihalarni joriy etish, xalq ta’limi muassasalarining moddiy-texnika bazasini mustahkamlash va budjetdan mablag‘ bilan ta’minlashning samaradorligini oshirish, yoshlarni tarbiyalash va ularning bandligini ta’minlashda maktabdan tashqari

ta'limning zamonaviy usullari va yo'nalishlarini joriy etish, davlat-xususiy sheriklikni rivojlantirish hisobiga davlat ta'lim tizimida raqobat muhitini kengaytirish, yoshlar ta'lim-tarbiyasi uchun qo'shimcha sharoitlar yaratishga qaratilgan kompleks chora-tadbirlarni o'z ichigaolgan beshta tashabbusni amaliyotga tatbiq etish, xalq ta'limi tizimida faoliyat ko'rsatishning jozibadorligini oshirish maqsadida umumiy o'rta ta'lim muassasalari xodimlarining mehnatiga haq to'lash, moddiy rag'batlantirish va ijtimoiy himoya qilish darajasini bosqichma-bosqich oshirib borish nazarda tutilgan. Konsepsiya tegishli davrga mo'ljallangan maqsadli parametrlar vaasosiy yo'nalishlardan kelib chiqib, har yili alohida tasdiqlanadigan "Yo'l xarita"si orqali bosqichma-bosqich amalgaoshirilishi belgilab qo'yildi. O'zbekiston Respublikasi Xalq ta'limi tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasi O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2018-yil 5-sentabrdagi "Xalq ta'limini boshqarish tizimini takomillashtirish bo'yicha qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida"gi PF-5538-son Farmoni ijrosi yuzasidan ishlab chiqilgan. Bolalarning ijodiy qobiliyati va iqtidorini rivojlantirish imkoni yaratilgan maktabdan tashqari ta'lim muassasalari ("Barkamol avlod" markazlari) faoliyati yo'lga qo'yilgan. "Barkamol avlod" markazlarida 5 540 ta to'garak tashkil etilgan va ularga 143 ming nafarga yaqin bolalar qamrab olingan. Maktablarda malakali pedagog xodimlar noan'anaviy dars turlaridan ham foydalanishi zarur. Chunki hozirgi davr o'quvchilari bir xillik, doim takrorlanib turuvchi dars jarayonudan tezda zerikishi va bu esa darsni o'zlashtirish ko'rsatgichlarining pasayib ketishigaolib kelishi mumkin. Shuning uchun bugungi kun pedagogidan mutaxassislik bilimi bilan birgalikda pedagogik mahorat va ijodkorlik ham talab etiladi. Darsdao'yinli texnologiyalar, xususan "Iqtidor shou" intellektual o'yinlaridan foydalanish kundan kunga dolzarb mavzugaaylanmoqda. Maktab o'quvchilari o'rtasida"Zakovat" intellektual o'yinlari o'tkazish hozirgi kunda keng yoyildi desak adashmagan bo'lamiz. Hozirda sinfda, sinflararo, maktablararo"Zakovat" intellektual o'yinlari tashkil qilinayapdi. Hatto katta yoshdagilar o'rtasida ham bu o'yin turi ommalashmoqda. Mamlakatimizda"ZAKOVAT" intellektual klubi bu boradagi ishlarni tashkillashtirishda kattaahamiyatgaega. So'nggi yillarda bu kabi intellektual aqliy o'yinlarga davlat rahbari ham alohidae'tibor qaratmoqda. Xususan, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2022-yil 20-yanvarda qabul qilingan "Zakovat" intellektual o'yinini aholi o'rtasidaommaviy-ma'rifiy harakatgaaylantirish va boshqa intellektual o'yinlarni rivojlantirishgaoid chora-tadbirlar to'g'risida"gi PQ-96 sonli qarorining qabul qilinishi ham bunga yorqin misol bo'laoladi. Qarorga muvofiq "Zakovat" intellektual o'yinini aholi o'rtasidaommaviy-ma'rifiy harakatgaaylantirish va boshqa intellektual o'yinlarni rivojlantirish bo'yicha respublika tashkiliy qo'mitasi tashkil qilindi. Bu tashkiliy qo'mitaning asosiy vazifalari intellektual o'yinlarni nafaqat yoshlar, balki aholining barcha qatlamlari

o‘rtasida targ‘ib qilish, ushbu o‘yinlarni ommaviy-ma’rifiy harakatgaaylantirish bo‘yicha chora-tadbirlarni belgilash vaamalgaoshirishni ta’minlash, shuningdek, milliy intellektual o‘yinlarni shakllantirish, ularni ommalashtirish bo‘yicha tegishli chora-tadbirlarni amalgaoshirish ekanligi belgilab qo‘yildi. Tashkiliy qo‘mita tavsiyasiga ko‘ra intellektual o‘yinlarning respublika bosqichida g‘olib va sovrindor (1-3-o‘rinlar) bo‘lgan umumiy o‘rta ta’lim maktablari, shu jumladan Prezident ta’lim muassasalari o‘quvchilari belgilangan tartibda — o‘rta maxsus va professional ta’lim muassasalari hamdaoliy ta’lim muassasalariga, o‘rta maxsus va professional ta’lim muassasalari o‘quvchilari — oliy ta’lim muassasalarining tegishli ta’lim yo‘nalishlariga, oliy ta’lim muassasalari talabalari — ta’limning keyingi bosqichiga bazaviy to‘lov kontrakt asosida imtihon sinovlarisiz qabul qilinadigan bo‘ldi. 2022-2023-o‘quv yilidan boshlab intellektual o‘yinlarning respublika bosqichida g‘olib bo‘lgan o‘quvchi yoshlar va talabalar uchun yil davomida har oyda beriladigan “Zakovat” stipendiyasi ta’sis etiladi hamda ushbu stipendiya Davlat budjetidan Yoshlar ishlari agentligigaajratilgan mablag‘lar hisobidan moliyalashtiriladigan bo‘ldi. Ta’lim muassasalarida tashkil etilgan “Zakovat” intellektual klublarining koordinatori bo‘lgan professor-o‘qituvchilarga direktor jamg‘armasi hamdaoliy ta’lim muassasalarining budjetdan tashqari jamg‘armalari hisobidan bir oylik mehnatga haq to‘lash fondining 50 foizi miqdorida bir martalik ustama to‘lab beriladi. Yoshlar ishlari agentligiga Maktab va maktabgacha ta’limi vazirligi, Oliy ta’lim, fan va innovatsiyalar vazirligi, Prezident ta’lim muassasalari agentligi bilan birgalikda 2022-yildan boshlab, bosqichma-bosqich umumiy o‘rta ta’lim maktablari, Prezident ta’lim muassasalari, o‘rta maxsus va professional hamdaoliy ta’lim muassasalarida “Zakovat” intellektual klublari faoliyatini yo‘lga qo‘yish hamda hududlardagi Yoshlar markazlarida intellektual o‘yinlar jamoalari uchun alohida xonalarni tashkil etish vazifasi berildi. Mamlakatimizda intellektual o‘yinlarni yanada rivojlantirish maqsadida Yoshlar ishlari agentligi orqali Davlat budjetidan “Zakovat” intellektual klubi” nodavlat notijorat tashkilotiga 2022-yilda 50 milliard so‘m mablag‘ ajratildi.

Maktabda yoki oliy ta’lim muassasalarida O‘zbekiston tarixini, xususan, Jizzax vohasi tarixini “Iqtidor shou” intellektual o‘yinlari orqali o‘rganish ham o‘quvchi va talabalarda Vatanga muhabbat, o‘zi yashayotgan hudud tarixiga qiziqish, uning kelajagiga dahldorlik hissini uyg‘otishga xizmat qiladi. Biz ushbu bitiruv malakaviy ishini tayyorlash davomida Jizzax shahri hududidagi bir nechta maktablarda“Zakovat” intellektual shou o‘yinlarini tashkil qildik va bu o‘yinlarning o‘quvchilar bilimiga, intilishiga ta’sirini o‘z ko‘ziniz bilan ko‘rib guvoh bo‘ldik. Iqtidor shou o‘yinlari davomidao‘quvchilar nafaqat yangi va qiziqarli ma’lumotlar

olmoqda, shu bilan bir qatorda ularda mantiqiy fikrlash qobikiyati, jamoa bilan ishlash ko‘nikmasi hosil bo‘lmoqda.

Xulosa sifatida shuni ta’kidlash joizki, “Iqtidor shou” intellektual o‘yinlari o‘quvchi yoshlarda fanga qiziqish, o‘ziga ishonch, Vatanga muhabbat tuyg‘ularini shakllanishi va rivojlanishida muhim ahamiyat kasb etadigan, bugungi kun yoshlarini vaqtini mazmunli o‘tkazadigan, ilm olishida yordam beradigan qo‘shimcha va qiziqarli o‘yinlardan biri hisoblanadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

### O‘zbekiston Respublikasi Qonunlari:

1. **O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “O‘zbekiston Respublikasi Xalq ta’limi tizimini** 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to‘g‘risida“gi PF-5712-sonli Farmoni. T, 2019-yil 29-aprel

2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Zakovat” intellektual o‘yinini aholi o‘rtasidaommaviy-ma’rifiy harakatgaaylantirish va boshqa intellektual o‘yinlarni rivojlantirishgaoid chora-tadbirlar to‘g‘risida“gi PQ-96 sonli qarori. T, 2022-yil 20-yanvar

3. Ta’lim taraqqiyoti. O‘zbekiston Respublikasining Xalq ta’limi vazirligining Axborotnomasi 2-Maxsus son, 2019-yil.

### Asosiy adabiyotlar:

1. A.A.Asqarov. O‘zbekiston tarixi. T, “O‘qituvchi”, 1994.

2. A.Muhammadjonov Q.Usmonov. O‘zbekiston tarixi. T., “O‘qituvchi”, 2005,

3. D.Abduraimov. “O‘rtaasrlarda Ustrushona moddiy va ma’naviy madaniyatiga Xitoy madaniyatining ta’siri”, SCIENCEAND INNOVATION INTERNATIONAL SCIENTIFIC JOURNAL VOLUME 1 ISSUE 6 UIF-2022: 8.2 | ISSN: 2181-3337. 44-b.

4. F.Axmedshina, F.Aqchayev. Tarix fanini o‘qitishdao‘yinli texnologiyalardan foydalanish. Toshkent, 2018.

5. F.Axmedshina, F.Jumanazarova. Umumta’lim maktablarida iqtidor-shou intellektual o‘yinidan foydalanish. Toshkent: Vneshinvestprom, 2019.

6. F.Axmedshina, J.Botirov. Kelajakka qadam: intellektual o‘yinlarning ta’lim jarayonini faollashtirishdagi roli. Toshkent: Tafakkur, 2020.

7. F.Axmedshina. Qadimgi Yunoniston va Rim tarixiga oid atamalar va tushunchalarning qisqacha izohli lug‘ati. Toshkent: Tafakkur, 2019.

8. F.Axmedshina, U.Mamarasulov. Использование интеллектуальных игр на уроках истории в общеобразовательных школах.

9. F.Aqchayev. Tarix fanini o‘qitishda innovatsion texnologiyalar. (O‘quv-uslubiy qo‘llanma). Jizzax: Sangzor, 2014.

10. F.Toshboyev. Ustrushona chorvadorlarining antik davrdagi madaniyati. Toshkent, 2014.

11. F.Toshboyev va b. "Ustrushonaning qadimgi davridagi etnogenetik jarayonlar". T 2019.

12. H.Bozorov. Jizzax muzofotining qadim hokimlari haqida. "Jizzax ovozi" gazetasi, 2000 yil 15 aprel soni

13. H.Haydarov, Q.Usmonov. Jizzax tarixi (Jizzax shahri haqida tarixiy lavha va xotiralar) Toshkent, "O'qituvchi" — 2009.

14. H.Ziyoyev. Turkistonda Rossiya tajovuzi va zo'ravonligiga qarshi kurash. — T.: "Sharq", 1998,

15. M.Pardayev, A.Pardayev. Джизакский оазис в эпоху позднего средневековья (По материалам письменных археологических источников). Самарканд, 2000.

16. M.Pardayev, B.To'ychiboyev. Ustrushonaqadimdavailko'rtaasrlarda. T, "Fanvatexnologiya", 2017.

17. M.Pardaev, J.G'ofurov. Ustrushonaningilko'rtaasrqishloqmakonlari (yozmavaarxeologikmanbalarasosida). Toshkent, 2016.

18. N.Saidaxmedov. Yangipedagogiktexnologiyalar. T, 2015.

19. N.Xolmatov. "Tarixdarslaridaintellektualo'yinlardanfoydalanishningahamiyativaistiqbollari", "Uzluksizta'limsifatinioshirish: Ta'limmuhiti, ta'limmazmuni, metodologoyasivabaholash"Xalqaroilmiy-amaliyonlaynkonferensiyasi (2022-yil, 22-oktabr) Materiallari. Jizzax, 2022.

20. S.Turdiqulov. Xovos — ko'hnadiyor. Guliston 1996.

21. S.To'ychiyeva. "Munavvarzamin", Toshkent, Sanostandart, 2017.

22. T.Nafasov. Jizzaxtarixinominingkelibchiqishinibilasizmi? "Jizzaxhaqiqati"gazetasi, 1988, 12 maysoni.

23.TurkistonChorRossiyasimustamlakachiligidavrida (O'zbekistonningyangitarixi) 1 kitob. T.: "Sharq", 2000.

24.Yo'ldoshevJ., Yo'ldoshevaF., Yo'ldoshevaG. Interfaolta'limsifatkafolati. T., 2008.

25.YusupovR.K. Tarixnio'qitishuslubi. Samarqand. Universitet, 2001.

26. Грицина А. А., Сверчков Л. М. Археологические исследования в Сырдарыинской области. // ИМКУ Вып. 23. Ташкент, 1990.

27. Негматов Н.Н. Историко-географический очерк Усрушаны с древнейших времен по X в.н.э

28. И.И.Русанова "„Что? Где? Когда?" — игра для всех". Москва, "Русский язык", 1992. https://ru.m.wikipedia.org/wiki/% Что? Где? Когда?

29. Венера Галеева. „Игры кончились: знатоки определят лучшую команду "Что? Где? Когда?""". Фонтанка.ру 2014. Oqtunlarintellektualo'yinlarfestivalihttps://uz.m.wikipedia.org/wiki/Oq_tunlar_intellektual_o%E2%80%98yinlar_festivali

